5

# GUMDHAALA

DAJANEE GAADDISAA ALAMUU

Gulaaltonni:

Beekan Gulummaa Irranaa-Barataa PhD

Barreessaafi Barsiisaa

Dajanee Galataa - MeD

ASTU- Barsiisaa Afaanii fi Ogbarruu

FINFINNEE,OROMIYAA

Yaada yookin gaaffii yoo qabaattan

0910 42 05 93

dejenegadisa9@gmail.com ykn dejene20125@yahoo.com

YAADANNOO

Yaadannoon kitaaba kanaa namoota seenaa isaaniif jecha aarsaa guddaa kafalaa turanii, seenaan isaanii dhokate hundaaf haa ta'u.

# Galata

Kanneen cidha kana baasuu keessatti lafee dugdaa taatanii na dhaabbachiiftan, lafa taatanii ofirra na deemsiftan, galaana taatanii natti yaatan, geejjiba taatanii of na yaabbistan, abbaaf haadha taatanii dooqa natti hiitanii na guddiftan marti horaa bulaa. Mooraan keessan haa dhoqqooftu, saardoon balbala keessan keessatti hin margin.

Kanneen madaa mogolee natti taatanii tarkaanfii na dhoorkitan, gufuu karra keessaa taatanii miila koo madeessaa turtan, kan karaa godhattanii narra deemtan, bofa taatanii summii narratti gadhiisaa turtan marti isinis galatoomaa. Mooraan keessan hin dhoqqaayin, balballi keessan saardoo haa magarsu, na fuuldara hin deeminaa, na duubaa hin dhabaminaa. Eegee ta'aa na waliin deemaa.

Kan eeboos eebbas darbattan waan facaaafattan haammachuuf nama gahu isin haa taasisu.

**Barreessicha**

danda'u hubachuu fi fala argachuu akka danda'u abdachuudha. Kana booda madda garaagarummaa kanaa hundeerraa xiinxaluun akka isaan bu'ura garaagarummaa ta'uu hin dandeenye hubachuudha.

Addunyaa tun akka lukkuuti. Isa tokkoof hanqaaquu yoo laattu isa biraatif immoo kuusii kenniti. Wanti guddaan garuu gaaf tokko inni hanqaaquu addunyaa kanaa sorachaa ture, kuusiis argachuun isaa akka hin hafne hunda; kan har'a kuusiin kennameef boru akka hanqaaquu argachuu danda'u abdachuudha. Abdii abdii.....

DG

YOOMI…?

Jilbiffadheen deema

Harkaan lafa qaphee

Yooman lukaan deema

Keessa kootin dhaaphee.

Namootni baay'een maaliif akka ta'e beekuu baadhuuyyuu; lakkoofsa kana hin jaalatan. Warri Jarmanoota lakkoofsi guyyaa kana Guyyaa Hojjaa duraatirraa oollan "The black Monday" jedhuun. Uummatni Jarmanii yeroo lakkoofsa lakkaa'an osoo maqaa ishee hin waamin bira taru. Namni biyya Jarman keessatti mana siree kireessuu tokko yookaan lakkoofsa biiroo barreessuu tokko lakkoofsa tana barreessuu dhiiseet bira tara malee hin barreessu; lakkoofsa 13(kudha sadii).

Akka biyya amma nuti keessatti argamnuu kanaatti immoo guyyaan kun guyyaa eebbifamaa jedhaman keessa tokko. Keessumaayyuu hordoftoota Amantaa kiristaanaa Ortodoksii Tawaahidoo biratti guyyaan kudha sadii "Guyyaa Qidduus Igzaabiheer Aab" jedhama. Namni guyyaa kana Tsabala (Bishaan Qulqulluu ) Qidduus Igzaabiheer Aab dhuge, guyyaa san kosii manaallee haree hin baasu. Nama Kamiinuu waliin wal hin quunnamu , Hojii tokkichi guyyaa san eeyyamamu kadhannaa qofa. Guyyaa itti waaqni kadhatamaa ooluu dha.

Nama Bishaan qulqulluu Qiddus Igzaabiheer Aab dhugee guyyaa san hojii humnaa hojjete yookiin waan biraa dalage balaatu. irra ga'a amantaa jedhutu jira. Sirumaa biyya kanatti waanuma hundatu amantaa ta'aa dhufeetii. Balaan isarra ga'u kunis hanga lubbuu isaa fi maatii yookiin fira isaa dhihoo balleessuutti ga'uu danda'a. Kanaaf namni waan akkasii fayyadamu of eeggannoo cimaa godhuutu irraa eegama.

Obbo Gulummaan nama carraan akkasii isaanirra ga'e keessaa isa tokkoo dha. Yeroo Daa'imummaa isaatti ture sababa dhibeen isa qabeef kan maatiin isaanii bataskaana Qiddus Igzaabiheer Aab isa geessanii Bishaan qulqulluu qidduus Igzaabiheer Aab kana isa cuuphsisan. Obbo Gulummaanis erga yeroo sanaatii

hanga amma ga'anitti dhibeen isaan tuqee hin beeku. Innis dogoggoraanillee guyyaa kana hurraallee lafaa kaasee hin beeku.

Obboo Gulummaan nama umriin isaa shantamoota jalqabaa keessatti argamu yoo ta'u hojjaa dheeraa, dabbasaan isaa moluu ta'ee qaama guutuu nama qabuudha. Furdinnii fi jabinni irreewwan isaa nama loltuu ture ta'uusaa salphumatti irraa beeksisa. Yeroo baay'ee uffata irraa jalaa kan uffatu obboo Gulummaan nama dhiyeenyatti isa hin beekneef ga'eessa waggaa soddomoota keessa jiru malee nama hanga kana lafa bule hin fakkaatu. Keessumattuu gurraachinni fuula isaa ijasaa akka barbaree diimatu faana namichi akka argaan sodaatamu isa taasiseera.

Obboo Gulummaan umrii hanga ammaatti jiraate keessaa walakkaa ol kan ta'u mana amala sirreessaa keessatti dabarse. Innii fi yakki yeroo baay'ee wal barbaadu. Inni yakka dalaguu hin dhiisu, adabbiin seeraatis isa hin dhiisu. Yeroo dargaggeessa ture, loltuu dargii turerraa kaasee yeroo hedduu sababa adda addaatiin yakkaan himatamee hidhameera. Hidhamuu qofas osoo hin taane dabni hedduun irratti dalagameera. Keessattuu ennaa magaala finfinnee naannawa amma Lagahaar jedhamutti sanyoo isaa kan turte aaddee Taliileetin wal dhabanii ishee dhaanuu isaatiin, abbaa manaa aaddee Taliilee kan ture obboo Turaatiin wal lolanii obboo Turaan isa harkatti lubbuunsaa darbuusaatin mana amala sirreessaa keessatti waan poolisoonni Qaallittii isa godhan qottoon muka hin goone.

Sababa inni yeroo baay'ee yakkarraa hin fagaanne tureef poolisoonni qaallittii maamila isa taasifataniiru. Amaluma isaanii ta'ee immoo poolisoonni qaallittii maamila isaanii ni jaalatu. Keessattuu hojii humnaatiin dhiiga fincoofsisu. Obboo Gulummaan kana caalaas godhaniiru. Ganama obboroo ka'ee

adabamtoota mana sirreessaa sana keessa jiran hunda dura mana fincanii qulqulleessa. Fincaan halkan guutuu namoonni mana san keessa jiran baaldiitti fincaa'anii bule isatu baatee deemee dhangalaasa. Kutaa keessa bulanis ni qulqulleessa. Hojiin humnaa jedhamu hundi kan isaati. Qoraan ni falaxa, xaawulaa ni soofaa, .... Wanti inni hin hojjenne hin jru. Kana biraan yoo inni mallattoo dadhabbii yookin hifannaa agarsiise uleen poolisii isa jabeessiti. Akka diinatti isa tumu. Jiruu gadaadooti isa jiraachisuu turan. Jiruu jireenyaa gadii kan du'aa olii.

Poolisoonni qaallittii kana kan godhaniif irra caalatti waa lama sababeeffachuuni. Inni duraa nama maamila isaanii ta'erratti taphachuun amaluma isaanii yoo ta'u, sababni inni kuun namni akka obboo Gulummaa kun jiidhatti maramuu baannaan yoo jabaate hin garagaru soda jedhu waan qabaniif.

Obboo Gulummaan nama aangoo olaanarras yeroo tokko keessa ture yoo ta'u,erga sababa obboo Turaa lubbuu dabarsee hidhamee achii baheetii mana hojii mootummaatti akka hin qacaramne taasifameera. Kanaafis ennaa adabbiisaa xumuree bahu hojii nama dhuunfaa keessatti qacaramee hojjeta. Yeroo ammaa kanas waajjiruma dhuunfaa kana keessatti qacaramee hojjeta.

Gaafa tokko Ganama hirriibaa ka'anii mee yaa Qiddus Igzaabiheer Aab har'a dhiifama naaf godhi jedhanii mana hojiisanii deemani. Guyyichi immoo Guyyaa itti bishaan kana dhugan san ture. Guyyaa lubbuun isaanii itti du'arraa baraarame , iccitii hanga ammaatti jiraachuu isaanii kan ta'e guyyaa Qiddus Igzaabiheer aab. Nagaadhaan hojiisaanii hojjechaa oolanii galgalas nagumaan galan. Yaa gooftaa koo waan na dhageesseef galatoomi jedhanii galata Qiddus Igzaabiheerif galchanii nagaan bulan, maatii isaanii waliin. Bara ammaa kana wanti iddoo kaleessa kaa'an taa'ee nama eegu Qiddus

Igzaabiheerii dabalatee dhabameera. Borumtaa yoo gara biirootti deebi'an qarshii mana Baankiitti galchuuf Hidhanii galan qarshii miiliyoona sadii bakka kaa'anii dhaban.

Obbo Gulummaan mana hojii obbo kumaa keessatti bakka bu'aa hojii gaggeessaa dhaabbata daldala isaanii kan damee magaalaa Adaamaati. Obbo Gulummaan walitti dhufeenyi isaan namoota waliin qabanii fi jaalalli namootaa qaban hangas maraa miti. Namootaan walitti bu'uu baay'isu. kun immoo umrii amma irra jiran kanatti waan barbaadan akka isaan hin arganne, qofa osoo hin taane waan isaan barbaachisus akka isaan hin argannee fi hin qabaanne isaan taasisee jira. Qabeenya hanga godhachuu qaban akka isaan hin arganne, walumaagalatti waan ammatti qabaachuun isaanirra jiru akka hin qabaanne isaan taasisuurra darbee wajjira dhuunfaa keessatti qacaramanii hojjechuu isaanifis sababa ta'eera.

Obbo Gulummaan kan jiraatan magaala Adaamaa naannoo ganda Haaraa jedhamu keessa yoo ta'u, manni isaan amma keessa jiraatan kan waggaa shantama dura Abbaan haadha manaa isaanii keessa jiraachaa ture keessa. Kunis sababa abbaan Aadde Ibsee sababa du'aatiin Addunyaa kanarraa boqotaniif yoo ta'u manichi immoo dhaalan kan argameedha. Mana Dhaalaa, Dhaala abbaa, kan abbaan ilmoo ofii dhaalchisu...

Aadde Ibsee fi Obbo Gulummaan ijoollee lama waliin godhataniiru. Ilmi isaanii hangafaa Rabbirraa jedhama. Rabbirraan mucaa hangafaa milkii jiruu isaanii icciitii bultii isaaniiti. Yeroo Obbo Gulummaan fi Aaddee Ibseen jaalallee walii turanitti lamaan isaaniituu hangas mara jaalala walii hin qaban ture. Keessumattuu obbo Gulummaan kaayyoo Aadde Ibsee fuudhee waliin jiraachuu hin qabu. Yerooma dabarsuuf jecha waa jedhee dhiisuuf ture. Haa ta'u malee gaaf tokko osuma

bashannananuu waan dadhabaniif galgala irra gara hoteela Firaankoo lakkoofsa lamaatti goranii Irbaata nyaatanii deebi'uuf murteessanii olseenan. Irbaata booda waan ittiin nyaata lapheerraa gadi buufatan fudhachuun waanuma barame. Isaanis kanuma godhuun dhugaatii xinnoo dhugan. Isheen xinnoon kun immoo of guddistee dhaadachuu barbaannaan itti daddabalan. Daddabaliinsi kun immoo isaan moo'uu barbaannaan, nuti tokko yoo taane hoomtuu nu moo'uu hin danda'u. kanaaf immoo nuti adda baanee hin bullu, mana kanaas baanee waraabessa waliin wal'aansoo wal hin qabnu,akkuma cimdii taane kanatti manuma kana keessa kutaa tokko kireeffannee bulla jedhan. Abbaan hoteelichaas "gammachuudhaan bulaa manni keessanii homaa rakkoon hinjiruu" jedhen. "Nu waliin dhaadannaa wal malee maal qabnaa" jedhee sirba Huseen keessaa sarara takka jedheefi kokkolfaa.

Achuma bulan. Achumatti waan hundaa raawwatan. Safuu dhaban. Safuu irraanfatan. Fuudhaaf heeruma dura waan fuudhaa fi heeruma dura raawwachuu hin qabne raawwatan. Osoo hin beekiin, osoo hin yaadiin, osoo hin murteessin , osoo walii hin galiin halkan sana dogoggora akkasii keessa seenan. Halkaan sanatu Rabbirraa gara ardii kanaa fide. Dogoggora guyyaa kanaati egaa kan isaan wal fuusise. Guyyaan kun guyyaa isaan akka wal fuudhan itti beekan. Guyyaa hiddi sanyii Rabbirraa Gadaamessa Aaddee Ibsinee keessatti lafa qabate. Guyyaa itti inni gara dachee kanaa dhufuuf yeroo itti lakkaa'uu jalqabe ture. Rabbirraa jedhanii maqaa kana kan moggaasaniifis waa malee hin turre. Isa fedhanii yookiin ilma argachuuf barbaadanii hin turre. Kan Rabbirraan ulfaa'ameef waaqumatu midhaaniifi bishaan keessan tokko haa ta'u; Utubaa tokko jala jiraadhaa; gubanii tokko dhiitaa,sumsuma sadii ta'aa jechuunif tasa Rabbirraa uume. Obbo Gulummaanis maqaa

Rabbirraaf baasuuf korma hin qalle, olla hin yaamne, hin dhiichifne."waan callee baddee calluma jedhu" jedheeti "ilma koo ati kan dhalatte ergamteeti. Kan si ergemmoo Rabbii. Kanaafuu Rabbirraa sin jedhe" jedheetu maqaa moggaaseef. Obbo Gulummaan waan kana hundaa Rabbiitti dhiisuu isaaniirraa kan ka'e wanti hunduu eeyyama waaqayyootiin ta'a amantii jedhu waan qabaniif ilma isaanii hangafaan Rabbirraa jedhan. Abdii isaan Rabbirraa irraa qaban ibsuuf maqaa kana moggaasaniif.

Ilmoon isaanii lammaffaan Sabrii jedhamti. Sabriin maqaan obboo Gulummaatiin haa waamamtu malee gudeeda isaa irraa kan argamtee miti. Obboo Gulummaan beekuu baatus Sabrii kan dhalche obboo Qalbeessadha. Iccitiin kun waa lamaaf jedhee obboo Gulummaaf ifuu hin dandeenye. Inni jalqabaa; aaddee Ibseen isaaf dubartii baay'ee amanamtuu fi isa jaalattu akka taate waan beekuufi. Inni biraa immoo Sabriin kan dhalatte inni mana amala sirreessaa seenee ji'a sagal booda dhalachuu isheetin osoon an mana amala sirreessaa hin seenin yeroo muraasa dura waan uumamuu danda'uudha jedhee waan amanuufi. Keessumattuu obboo Gulummaan fi aadde Ibseen yeroo sanatti waa'ee daa'ima godhachuu mari'achaa turuun isaanii akka inni ulfa aaddee Ibsee hin shakkine isa taasiseera.

Kanuma keessa egaa kan inni adabbii cimaan waggaa shananii fi qarshii kuma dhibba shanii itti murtaa'ee mana amala sirreessaa Godina shawaa bahaa kan magaalaa Adaamaatti argamuutti darbatame. Innii fi manni amala sirreessaa silaa addaan fagaatanii hin beekaniif malee inni ammaa kun baay'ee suukaneessaa isatti ta'eera. Isa ammaa kana kan armaan duraa irraa adda kan taasisu akka hattuutti shakkamee mana kana seenuu isaati. Inni kun immoo kabajaa fi sodaa inni armaan dura qabu sana irraa mulquun namni hunduu akka itti qoosuu fi akka waan fedhe isa ajajatu isa taasiseera. Xinnaa guddaan itti tufa,xeeqoo tafkii fi tukaanaa isa

haxoofsisu. Yeroo baay'ee waan nyaatuu fi dhugu waan hin arukaanaa isa haxoofsisu. Yeroo baay'ee waan nyaatuu fi dhugu waan hin arganneef waan xinnoodha hojii guddaa isa hojjisiisanii isa eelchu. Kallattii qorraa fi balfi jiruun kan rafu isaadha. Isayyuu yoo nahaniif. Yeroo baay'ee ofii fananii isa eegsisu. Akkasitti akkuma ta'etti yeroosaa xumuree mana sanaa gadi dhiifame.

Obboo Gulummaan mana amala sirreessaatii bahee hanga ji'a jahaatti hojii barbaaduuf olii gad jooraa oolus argachuu hin danadeenye. Sababa barbaacha hojiitiif jecha kan iyya lukkuu bahe dimismisa keessa manatti deebi'ee gala. Yeroon sun yeroo wanti hundi itti bitaacha'e ture. Gama tokkoon qarshiin namaa harkasaarratti bade kafalamee dhumuu qaba, yeroo waggaa shanii keessatti. Gama biraatiin jireenyi guyyuu maatiisaanii harka haadha manaa isaa aaddee Ibsee harkatti kufeera. Haati manaa obboo Gulumamaa waggaa shaniif kan Rabbirraa fi Sabrii guddifte, mindaa uffata namaa miiccuu fi mana namaarra deemtee buddeena tolchuun argattee galtuuni. Gaafa uffata namaa miccitee dhuma irratti saamunaa haftu fudhattee galteeti kan uffata Rabbirraa fi Sabrii kan ittiin miiccitu. Gaafa buddeena tolchitu immoo nyaataa fi daakuu warri buddeenni tolfamuuf kennaniif erga fuutee galtee booda isuma qusannoodhaan sooraati kan isheen isaan guddiste. Qarshiin isheef kaffalamtuuf immoo kurmaanatti qoodamtee kaan barnoota Rabbirraatiif kaan uffataa fi kunuunsa ijoollee isheef, kanarraa kan hafe immoo mana amala sirreessaa keessatti abbaa manaa isheetiif ergitiif. Addee Ibseen; haatii Rabbirraa fi Sabrii akkasitti daaraa fi daakuu taatee ijoollee ishee hanga amma ga'an kanatti kan isaan guddiste. Gaafa obboo Gulummaan Mana Sirreessaatii bahu Rabbirraan mucaa waggaa sagalii yommuu ta'u, Sabriin intala waggaa afurii turte.

*************

Erga guyyaa mana amala sirreessaatii bahee manatti galee jaalalli Obbo Gulummaan ijoolleef kennus adda. Yeroo hunda isaan yaada, yeroo hunda isaan dhungata, isaan faana taphata. Waan hundi isaan malee hin ta'uuf keessumattuu jaalalli inni Sabriidhaaf qabu nama waanyoosisa. Yeroo bahee seene callaa ishee dhungata. Gaateettii irratti ishee baachaati ishee guddise. Yeroo nyaatus dhugus isaan jiraachuu baannaan hin ta'uuf. Yoo Rabbirraan Mana Barnootaa deemus Sabrii waliin guyyaa guutuu taphachaa oolaniimmoo galgala gateettiirratti baateeti gara manaa gala. Qarshii miiliyoona sadiitu waajjira hojjetu keessatti jalaa bade. Yoo furtuu balbalaa banee olseenu wanti hunduu nagaa dha. Balballi biiroo isaanii hin cabne. Furtuun hin jijjiiramne. Teessoon inni kaleessumtii irra taa'aa oole gara harka bitaatti galagalchee deeme illee akkasumatti jira. Biyyi nagaa dha jedhee yoo inni qarshii mana baankii galchuuf qopheesse fuudhee mana baankii galchuuf furtuu saanduqa isaa banu saanduqa keessa hoomtuu hin jiru. Bakka jiru wallaale, qaamni isaa marti bishaan ta'e. Deebi'ee ilaallanis homaa. Lafaa fi samiitu itti naanna'e, ofwallaallaan "oh my God" ammas takkaa deebi'ee ilaale. Waraqaa cittuu takka argate. Waraqittiin dhiigaan cuuphamteetti. Kallattii hundaanuu garagalchee ilaalee" NA IRRAANFATTEE?" barreefama jedhetu jira. Kana malee wanti biraa hin jiru. Sanduuqa biiroo keessa jiran hunda sakatta'e, homtuu hin jiru.

Eessa haa seenu, lafa moo samiitu fudhata. Olii gadi kaate homaa dhaabbachuu dadhabe. Taa'uu hin dandeenye, qaamni isaa marti ni hoollata,dafqi uffata isaa tortorseera. Suuta jedhee gad taa'e teessoo isaa irra. Teessoo Damii. Teessoo kaleessumtii irra taa'ee qarshii miiliyeena sadii lakkaa'ee olkaa'e. teessoo har'a isa gane, teessoo isa danda'aa ture har'a isa finqilche, teessoo karchallee isa

buusuuf afaan banee isa eegaa ture irra gad taa'e. kanuma. Kana booda waan ta'e innuu hin beeku; wanti akka hirriibaa isa fudhachuusaa qofa ni yaadata, obboo Gulummaan.

Obbo Galataan · bilbila Obbo Gulummaa irratti deddeebi'ee bilbiluuf yaalus namni kaasu hin jiru. "oh namichi kun meeshaa koo waan naa hin fichisiisneef mitii kan bilbila hin kaasne" jedhe. Mucaa isaanii Jimaa waamanii "mee konkolaataadhaan dhaqiitii waan tokko ilaalii koottu" jedhaniin."Abbaa namicha san manaabni isaa natti hin tolu, kana biraan saffisa hojii keenyaatiif osoo isin deemtanii hin wayyuu?" jedheen Jimaan abbaasaatiin. Obbo Galataanis tole jedhee konkolaataa isaa kaafatee deeme.

Obbo Gulummaan meeshaalee ijaarsa gamooti kan dhiyeessu. Yeroo tokko tokko sababa hojiin itti baay'atuuf maamiltoootni isaa yeroo bilbila bilbilaniif kan hin kaafneef. Maamilli Obbo Gulummaa yeroo dheeraafi gamoowwan babbareedaa ijaaruun kan beekamu Obbo Galataan har'as obbo Gulummaaf kan bilbillaan . naa kaasuu dide kanumaaf jedheeti kan inni konkolaataa isaa kaafatee gara waajjira Obbo Gulummaa kan naannoo Amadee gamoo Taaddasaa Dabaleetti qajeele.

Obbo Galataan Booleedhaa ka'ee Riizoortii Gadaa fulduraan gara Firaankootti qajeele. Yeroo inni daandii Humna Ibsaa ga'u, daandiin cufaadha. "whats up" jedhe aariidhaan yeroo karaa cufamaa argu. Magaalaan Adaamaa muddee 10 hanaga 17 bara 2012 guyyaa torbee magaalota Itoophiyaa waan keessumeessituuf keessummoota magaalota adda addaa irraa ayyaanicha kabajuuf dhufaaniif akka mijaa'utti suphaamaa waan jiruufi kan karaan cufame. Obbo Galataan Konkolaataa isaa garagalchee qacamaa keessa gadi bu'ee karaa dhaabbata waarkaatti daandii guddaatti ba'e. Daandii guddaa qabatee `yoo

olgaragalee konkolaataa isaa osoo gulufsiisu tasa sagalee siiqsuu dhageenyaan dafee ofirra garagalee ilaale. Poolisii Tiraafikiiti. Edaa osoo itti hin beekamiin saffisa eeyyamameen ala oofaa jira. Tiraafikichi bira gahee "mee eeyyama konkolaachisummaa keessan naaf kennaa" jedhan.Mortuufi dhuufuun nama duubaa hin dhabamtu. Keessa isaatti osoo aaruu seeraa waan ta'eef qofa harka isaa gara giphiisaatti yoo ergu waraqaan eeyyama konkolaachisummaa isaa hin jiru. Harka isaa giphiitti naqe, homtuu hin jiru "dhiifama manatti irraanfadheen dhufe, dhimma hojiitiifan muddamaa jira; yoo barbaaddemmoo waliin deemuu dandeenya" jedheen Obbo Galataan hoollachaa. "hahahaha..." jedhee soba kolfe poolisichi Tiraafikaa, "har'ammoo nama hojii dhiisii nafaana deemi naan jedhutu na quunnamee" jedhe ammas takka kolfaa" hundaafuu amma kan deemnu gara waajjira poolisiiti. Achitti kan seerri isin gaafachuu danda'u jedhe poolisichi. Obbo Galataan takka duubatti erga jedhanii booda "tole kaa yaa ta'u" jedhaniin.

Poolisichis konkolaataa keessa seenee Mana poostaa ol darbanii Hoteela Giikoo fuuldura yoo ga'an tasa konkolaataan dhaabbate. "maal" jedhe poolisichi. "gommaatu dhoohe natti fakkaataa mee nan ilaala" jedhee dafee konkolaataa keessaa bu'e. Obbo Galataan. "Gommaa miti; its mechanical part, I think I shall call mechanic" jedhe obbo galataan bilbila isaa giphii keessaa baafatee. Hangasitti, mee shayee haa dhugnu ogeessotni hanga dhufanii nuu tolchanitti jedhee gara mana hoteelichaatti olseene. Poolisichis duuba isaa olseene. Manuma sana taa'anii waan hundaa xumuran. Obbo Galataan gara biiroo Obbo Gulummaa qajeele. Poolisichis gara bakka hojiisaa.

Obbo Galataan gulufaa waajjira obbo Gulummaa gahee konkolaataa isaa keessaa ba'ee gara balbalaatti qajeele. Yoo balbala rukutee olseenu Obbo Gulummaan garaacha waaqatti

ol galagalchee afaa manaarratti kufee ijji isaa keessaa gadi yaa'ee, dafqi qaama isaa xuruuree afuura muraasatu keessa jira. Obbo Galataan waan argan amanuu yoo didan dubbichi bitaa itti galee rifaatuu guddina dafqi irraan roobe. "Gulummaa Gulummaa... cim! Ush! Maaltaate namni hin jiruu...."

*********

Sabriin guyyaa guutuu oddoo keessatti Rabbirraa waliin taphachaa oolti. Ollaa isaanii namni baay'een hin jiru, kan jiranis isheef ilaalcha gaarii hin qaban waan ta'eef akka hin kunuunsine waan beektuuf mana nama kamiituu hin dhaqxu,dhaqxus hin taphattu. Dhimmuma deemteef sana raawwattee deebiti malee; Sabriin Gaafa Rabbirraan mana barnootaa deeme isheen haadha ishee Aadde Ibsee waliin naanna'aa oolti. Yoo akka tasaa obbo Gulummaan mana oolaan yookiin yeroodhaan gara manaatti gale immoo isarraa hin buutu. Obbo Gulummaanis akka lubbuu isaatti ilmaan isaa jaalata. Guyyaa guutuu hojii barbaadaaf jooraa oole dadhabee osoo hin jedhiin ennaa manatti galu isaan kunuunsa. Keessumattuu jaalalli inni Sabriif qabu kan addaati.Isheenis akkasuma.

Namoota ollaasaanii jiraatan keessaa Sabriin intala obboo Gulummaa akka hin taane namni hin beekne namoota muraasa qofa. Kan namoonni baay'een ollaa isaanii jiraatan Sabrii jibbaniifis kanumaafi.

Obbo Gulummaan erga mana Amala sirreessaatii bahee hojii argachuuf ji'a jahaa ol itti fudhate. Erga guyyaa mana amala sirreessaatii bahee osoo hin boqaatin guyyaa guutuu qorraan cabbaa'aa, roobaan dhaanamaa, aduudhaan affeelamaa hojii barbaadaa oola. Ta'us homtuu hin jiru. Carraan inni qabu

waanuma Aadde Ibseen olii gadi kaattee fiddu mi'eeffatanii buluudha. Hanga barri darbutti 'baraaf furguggee gadi jedhanii jala darbu'.jedhama.

Sabriin Kan dhalatte yeroo inni mana Amala sirreessaa turetti yoo ta'u Hiriyuma abbaa manaa ishee irraayi. "Nama amanuun awwalaniiti" jenne mitiiree? Sabriin kan dhalatte Obbo Qalbeessaa irraati. Intala hiriyyaa Obbo Gulummaati. Obbo Qalbeessaan Obbo Gulummaaf nama dhiyoo turan. Ollaan kafana bishaan dheena jedha mammaaksi oromoo. Obbo Qalbeessaan kafanaa fi bishaan Obbo Gulummaa turan yeroo san. Yeroo inni mana Amala sirreessaa hin seeniin, yeroo maatiinsaa hin rakkatiin, yeroo maatiinsaanii ija namaa hin ilaalin. Obbo Qalbeessaan abbaa Qabeenyaati daldalaa sooressa. Maamila Obbo Gulummaa turan. Obbo Gulummaa waliin walitti dhiyaachuu isaanii bira taree mana waliitii hin dhabamani. Waliin nyaatanii dhugu. Bool'a takkatti fincaa'uu turani. Gaafa Obbo Gulummaan mana amala sirreessaa seenan irraa eegalee garuu dubbiin ni geeddaramte. Hiriyummaan ni dhokate. Dubbiin dubbii fincaan gaalaa taate. Erga guyyaa sanaatii namni Obbo Qalbeessaa fakkaatu gara balbala Obbo Gulummaatti galagalee hin fincoofne. Waan callee baddee calluma jedhu jedha oromoon yoo mammaaku.

Egaa yeroo kana abbaan manaa isaanii amala sirreessaa turan. Yeroo maatiin waan nyaatanii bulan dhaban. Yeroo isaan abdii itti kutan sana.yeroo Aadde Ibsee lubbuu ilma isshee tursiisuuf, abbaa manaashee mana amala sirreessaatti gaafachuuf, kunuunsuuf waan fuutee dhiiftu dhabdetti yeroo isheen rakkattee waan qabdee gadhiiiftu wallaaltetti ture kan isheen waan kana mara keessa seente.Kan isheen waada bultii ishee cabsitee, lubbuu ilmaa fi abbaa manaa ishee oolchuuf jecha maqaa liqiitiif jecha sireerra waliin ciiste, Huccuu tokko jala

waliin bulan. Kanatu Sabrii fide. Kanatu uumamu Sabriif sababa ta'e...

Utuma haala kana keessa jiranuu gaaf tokko osoo abbaan manaa ishee taa'ee waanuma isheen olii gad kaattee fidduun guyyaa dabarsuu yeroo ji'a jaha ol ta'e. Obbo Gulummaan ganamaan manaa bahee hanga yeroo laaqana ga'utti Ganda Haaraatii ka'ee hanga miilli isaa dhukkubutti jooree naanna'ee yoo inni homaa dhabee deebi'u, balbala irratti Sabriin itti kaattee, innis ishee hammatee dhungachaa olseene. Yoo inni olseenu Aadde ibseen jaarsa biyyaa tokko waliin taa'aniiru.

Obboo Gulummaan jaarsa kana yoo argu ni rifate. Jaarsichi uffata aadaa uffateera. Alangee fi faashkoo qabatee bullukkoo gubbaarraa ofitti uffisee bareedee aaddee ibsee fuuldura taa'ee suuta jedhanii hasaasu. Ennaa obboo Gulummaan ol seenu aaddee Ibseen rifattee bakkuma teessutti haftus jaarsichi lafaa ka'ee simate. Nagaa wal gaafatanii obbo Gulummaanis isaanitti makamee taa'e. haa ta'u malee gaaffin keessa isaatti uumamuun isaa hin oolle. Tokkoffaa jaarsi kun naannawa sanatti nama beekamaa fi kabajamaadha. Akkamitti mana isaanii dhufuu danda'e? sanayyuu bakka inni mana hin jirrettii fi beellama tokko malee. Gaaffin biraa jaarsi kun har'a akkamitti hanga kana na kabajee na jalaa ka'ee mana koo keessatti na simatee na teessisuu danda'e? uffata aadaatiin akkanatti bareedee dhufuunsaa kunimmoo maalif ta'inna laata jedhee osoo inni keessa isaatti gaaffii deddeebisuu; "Sabrii ala turimee" jetteen Aadde Ibseen Sabriidhaan. Sabriin bokorrisaa kaatee baate. Obbo Gulummaan dubbiin bitaa itti ta'ee fuula isaa guuree callise.

Jaarsichi waan ta'e hunda erga dubbatee booda, wantichi akkamitti akka uumame Aadde Ibseen akkas jedhan. "Gulummaa sabriin intala keetii miti. Ishee yeroo ati mana hidhaa

turtetti namoonni hidhamuu kee beekan, Namoonni qabeenya keenya nurraa dhaalame beekan horiin na gowwoomsanii cubbuu akkasii keessa na seensisan. Ani jaaladhee miti kan akkas godhe..." jechuun waan hunda duraa duuban itti himte. Jaarsichi itti fufee "... egaa ilma koo Gulummaa, Bara Bofti nama hidde, lootuun nama sodaachifti. Namni rakkatee fi waraabessi beela'e ija hin qabu. Garaan beellama namaaf hin kennu. Gurbaa, Rakkataan farda bokkuun dhaannata jedhamaa mitiree. Kanaaf waa hunda dhiisi. Obsi! Obsaan bara bahu..." jedheen jaarsichi uffata isaa tottolchachaa ka'ee fuuldura isaatti bullukkoo afuuf qoqophaa'aa.

Ennaa kana dhagahu obboo Gulummaan bakka jiru of wallaale. Jaarsichicha uffata adii uffatee fuuldura isaa dhaabbatu waan bubbeen gaadidduu sochoosu waan gurraacha wayii malee waan namni fuuldura isaa jiru itti hin fakkaanne. Garuu bakka taa'e sanaa ka'ee aaddee Ibsee irratti hodhamuu barbaadee ture. Haa ta'u malee waan isa qabe innumtuu hin barre. Qaamni isaa marti gaalee jira. Laboobni irraan ba'ee ramaxni keessa isaa ciincessaa jira. Takkaa waan isaan jedhan irra deebi'ee dhaggeeffachuu barbaadee ture garuu gurra dhabe. Wanti akkasii ni ta'a jedhee dhugaa mitii abjuudhaanillee yaadee hin beeku. Takka ol jedhee yoo ilaaluu ammas jaarsichi dhaabbataniituma isa kadhachaa akka jiran bare. Jaarsicha muufachiisuu diddaa ka'ee jaarsicha qabee gadi teessisee ofiifis gadi taa'e.

"Egaa Obbo Nadhii, jette Aadde Ibseen boo'aa, imimmaan ija ishee lamaan keessaa akka burqaa burqee, maddiisheerra yaa'a. Obbo Nadhii, Gulummaa waadaa naaf seensisaa. Waadaa Sabrii. Sabriin waan kana beekuu hin qabdu. Wanti kun nu sadan harkaa bahuu hin qabu. Kana waadaa naaf galchi"

jetteen obbo Nadhiidhaan. Jaarsichis Gurbaa gadhee takka arrabsi lammaffaa innuu of arrabsaa akka jedhamu san nu hin godhiin. Kan darbe darbeera. Ammaan booda waa'ee gara fulduraa qofa yaadi. Dhiira ta'ii iccitii eegi..." jedhanii jara lamaan araarsanii gara mana isaanii galan.

*************

Erga yeroo sanaatii jalqabee obboo Gulummaan nama biraati ta'e. waa'ee ta'iinsichaa ennaa yaadu waa'ee Lubbuu aadde Ibsee fi obboo Qalbeessaa yaaduu jalqabe. Lamaan isaanii Addunyaa kanarraa balleessee boolla takkatti isaan Awwaaluu. Rabbirraan hoo maal haa ta'u. Gochoonni suukaneessaan mana hidhaatti isatti dalagamaa turan sun ammas itti fufuu isaaniiti. Sammuun isaa maal yaaduu akka qabu bitaa itti gale. Rakkinnii fi gidiraan addunyaan kun harkarratti ramaxa, mataarratti labooba baatanii gubbaasaa al tokko, keessaa isaa umrii guutuu isa gubdu kun fuuldura isaa taa'e. Maal godhuu akka qabu waan beeku hin qabu, waa marti garuu dhiiga dhiiga itti urgaa'eera.

jaalallii fi kabajni inni maatii isaatiif qabu sun battalatti bade. Lammaaffaa ija Sabriis ta'ee ija haadha ishee arguu hin barbaanne. Garuu eessa haa dhaqu. Waadaa gale hoo akkamiin haa diigu. Kanas ta'ee san yeroo torbaffaaf mana hidhaa seenuuf qophii miti. Erga gaaf sanaatii nama tokko waliin mana sana keessatti walitti hin dubbatu.

Aadde Ibseen gara mana duubaatti laaqana qoppheessaa jiru. Obbo Gulummaan immoo sireerra dugdaan ciisee kitaaba dubbisaa, kitaaba asoosama ture, Kuusaa Gadoo,kitaaba Gaaddisaa Birruu bara 1983 barreesse. Kitaaba shira abbootii taayitaa fi warri sun hiyyeessota irratti dalagaa turan seenessu, kitaaba waa'ee isaa seenessu dubbisaa jira. Sabriin imm[illegible] ola

teessee 'Ashangulliitii Rabbirraatiin taphatti'. "dhiisi dhiisi meeshaa mucaa! Kaa'iitii bahi mana kanaa" jedhe obbo Gulummaan sabriidhaan. Sabriin wareertee fiigdee baate. Amala haaraa kunuunsa abbummaa asiin duraa argitee hin beekne.

Obbo Gulummaan Dhaabbata Oomisha Meeshaalee manaa fi Biiroo Mintasinoot keessatti Hojii gaggeessaa damee Firaankoo kan giddugala daldalaa Elemoo qilxuu keessatti argamu keessatti hoj_gaggeessaa damichaa ta'ee qacarame. Erga hojii fi Qarshiin addaan bahee tureera. Qarshii argachuun hafee bakkuma oolu argachuu isaatti gammade, Obbo Gulummaan.

********

Rabbirraan barnoota isaa kan koolleejjii xumurus hojii argachuu waan hin dandeenyeef manuma maatiisaa jiraata. Sabriin gama isheetiin kutaa kudhan xumurtee mana barnoota muuziqaa seentee meeshaa muuziqaa barachaa jirti. Ebbifamuuf ji'oota muraasatu ishee hafe.

Manni barnoota muuziqaa magaala Adaamaa keessa waan hin jirreef magaala finfinneetti kan isheen barattu. Mana barnoota muuziqaa Qulqulluu yaareed(Qiddus yaareed). Mana barnootaa keessatti wiixataa hanga jimaataa kan dabarsitu yoo ta'u , sanbattan lamaan immoo mooraa mana barnootaatii ala Magaalaa Adaamaa dhufteeti kan maatii waliin dabarsitu. Yeroo boqonnaa ishee fi ayyaanaas akkasuma Adaamaatti dabarsiti. Bara kana immoo eebbatti dhiyaachuu isheetiin wal qabatee yeroo dhiphaatu jira. Hojiileen ni baay'atu. Hojii piroojektii hujuu, waraqaa eebbaa qopheessuu, waltajjiiwwan adda adda irratti hojiilee muuziqaa dhiyeessuu, hiriyyoota ishee waliin 'Geet Tugeezar paartii' adda addaa qabaachuu ....maaltu

himamee dhuma. Kana hambisuuf jecha hojiilee tokko tokko ammuma xumuruun booda dhiphachuu dhiisuuf of qopheessaa jirti, Sabriin. Waraqaa eebba ishee qopheessitee waraqaa adiirratti erga barreessitee xumurtee booda guyyaa sanbattanii ennaa gara Magaala Adaamaa dhuftu Guyyaa sanbat-xiqqaa Biiroo obboo Gulummaa seentee koomputaraan barreessiti. Barreessituun obboo Gulummaa guyyaa sanbat-xiqqaa waan biiroo hin seenneef koomputarri isheen ittiin hojjettu lafa oola. Kanaaf guyyaa sanbat-xiqqaa barreessituun obboo Gulummaa Sabrii ta'aa dhufteerti. Sabriitu iddoo barreessituu obboo Gulummaa bu'ee koomputaraan barreessaa oola.

Abbaan qabeenya dhaabbatichaa obboo Kumarraan, dhaabbata adda addaa dameelee fi magaalota adda addaa tii kan qaban yoo ta'u ilma isaanii Badhaasaa waliin yeroo yerootti irra deemanii haala adeemsa hojii tokko tokko too'atu. Itti gaafatamtoota dameelee waliinis marii erga taasisanii booda haala ittiin gabaa too'achuu danda'an, maamiltoota hedduu horachuu danda'an,fedhii maamiltoota isaanii guutuu danda'an irratti mari'atu. wantoonni fooyya'uu qaban yoo jiraatanis ni fooyya'u. kan jabaatanii itti fufuu qabanis akkasuma.

Guyyaansaa sanbata xiqqaa dha. Obboo kumarraan ilma isaanii Badhaasaa waliin gara dhaabbata isaanii damee Firaankoo jiruutti deemuf murteessan. Kanumas itti himanii akka waliin deemu ajajan. "Aabbaa an har'a baay'ee dadhabeera. Yoo ta'uu baatellee bor Asallaa deemen haala hojii jiruu fi haala hojii ijaarsa gamoo haaraa sanaa ilaala malee. Har'a osoon Firaankoo deemuu baadhee natti tola. Kana biraan immoo har'a hiriyoota koo waliin Bushooftuu Hara Arsaditti qophii addaa waan qabnuuf beellama waanan qabuuf achi deemus nan

barbaada. Kana ati osoo deemtee hoo?" jedheet abbaasaatiif deebisee. Haa ta'u malee wantichi abbaasaatii waan hin liqimfamneef yoo inni akka waliin deemuu qaban itti himu Badhaasaan carraan inni qabu kanuma ta'uu bare. Obboo kumarraan akka Badhaasan yeroo baay'ee hojiirratti malee hiriyoota isaa waliin dabarsee qarshiisaa bittinsu hin barbaadu. Osoo danda'ameefii waan fedhiisaa hunda ofumaaf guutuufii barbaada. Badhaasan garuu yeroo tokko tokko kana bira darbee deema.

"Ilaa Badhoo, mee waan ifaan sooratan dukkana daakkatan, bashannanuun,boqochuun, utaaluun akka si barbaachisu beeka. Garuu, dhugaan siin jedha yeroon isaa amma miti. Sanuu sagantadhaan darbee darbee bashannanuun gahaadha. Amma yeroo ati humna hoo'aa kanaan ittiin barattee nama taatu, yeroo itti hojjettee herreega baankii banattu malee, yeroo itti olii gad deemte afaan bantu ta'uu hin qabu. Yeroon kun yeroo coqorsi siif dagaagee hidda kee itti gadi fageeffachuu qabdu malee yeroo ati akka mujjaa dheeratee itti dheedamuu qabduu miti. Sanuma yeroo yeroon qabuu hin dandeenye kanatti.

Ilaa waadaadha. Badhoo koo waan ati barbaaddu hundumaa anatu siif guuta. Konkolaataa barbaannaan modeelii ati barbaaddu fileen siif bita. Barachuu barbaadnaan iddoo ati barbaaddetti sin barsiisa, yoo fuudha barbaaddes anatu intala warra mootii kan fidaliidhaan qaroomte,kan katamaatti guddatte, kan mawucaa fi magibaa katamaa beektu, sanyii girmaawii kan taate, intala akka nigisti saabaa kan haymaanotiidhan raqaqxe, filee, kan maqaa kee waamsistee koos waamsistu anatu sitti fuudhee siif tolcha.... waan barbaadde..." jedhen.

Fuulli Badhaasa takkatti geeddaramee Abbaan maal jechuu isaati? Kan durba qaroome qabu warri mootii inni jedhu kun

eenyusaan immoo? warra dur nuti mootidha ofiin jedhan kana moo? Osoo ta'ees kan durba qubeen qaroomte qabu isaan qofamoo? Oromoon durba qaroomte hin qabuu? Maaliif? Akkamitti? Yoo maal ta'u? gaaffiin sammuusaa keessa deddeebi'ee " siif galeeraa?" jedhe Obbo Kumarraan fuula isaa keessa ilaale seeqqachaa.

Yoo oljedhu garuu faallaa isaati kan fuula Badhaasaarraa inni dubbise "maal Badhoo sin gammachiifnee moo?" jedhe. "Eeyyen" jedhe Badhaasaan lafaa olka'ee. Maali oromootu durba bareeddu dhabe moo oromootu durba qaroomte dhabe. Qarummaan Afaan Amaaraa dubbachuunimoo Aadaa ofii dhiisanii kan biraa fakkaachuuni kan ibsamu. Eenyu mee kan qaroome? warri ati qaroome jettuun kun eessa jirti? Gama moo gamana? Kaaba moo kibba? Maaltu adda isaan godhe? Barnoota jabanaa biyya kana kan fide warra ati jettu kanaa aabbaa? Eessa jirti? Yoo xiqqaatee xiqqate kan darberraa barachuun nurra hin jiruu aabbaa?

Mallattoon qaroominaa maal ta'a? Qaroomina barnoota moo seenaadhaan moo atis namoonni sobanii of fakkeessanii sanyii Teewodroos, yookiin Miniliik jedhan dhugaa seetee? Osoo durba mitii cufti uummata Ati amma leellistuu kun kan qaroome ta'e Miniliik dur maaliif Masaaraa Mootummaa isaa achuma Bahiirdar yookiin Gondaritti ijaarratee achi taa'ee warra qaroome waliin jiraachaa Itoophiyaa hin bulchine ture? Maaliif Maqalee yookiin Hawaasaa keessa hin taa'iin ture? Mootiin Hayila Sillaasee hoo maaliif uummata tokko, biyya tokko, amantaa tokko, afaan tokko jedhee uummata Oromiyaa keessa taa'ee Itiyoophiyaa bulchuu filate? Abbaa mee waa'ee barnoota jabanaa qofa yaa haasofnu. Akkuma seenaa biyya kanaatti Yuunivarsiitiin jalqabaa eessatti baname? Yuunivarsiitii Addis Ababaa miti? Kanaaf oromiyaa keessatti mootummaan yeroo

sanaa hundi uummata Amaaraatiifi Yuunivarsiitii Finfinnee herreegeeti banamee. Daandiin baaburaa dur jiru, amma garuu seenaadhaan qofa beeknu Naannoo Amaaraatimoo Tigraayi keessa qaxxaamura. Waanuma salphaa tokko kaasuf karaa Asfaaltii Finfinnee Uummata ati amma jettu kanaan wal qunnamsiisuu dhufaatii Xaaliyaaniitiin dura biyya kana keessa ture? Maaliree uummaticha qaroo kan godhe? Mootiin Hayilaa Sillaasee biyya tokko, afaan tokko, uummata tokko, Amantaa tokko jechuunsaa Qaroominaa? Isatu isaan qaroomsee?

Isatu durba Oromoo doofaa godhee kan jaraa qaroomsee? Isatu durbi Orormoo akka Wandaaboo hin kaawwanne surree uffattu, ateetee hin facaafanne, Dibbee rukuttu godhee? Kanaa qaroomummaan? Kanaa barumsi? Yeroma dhiyoo kanatti seenaan Sheek Bakarii Saaphaloo ni irranfatame jechuudhaa? Tole inni ni fagaate yaa jennu abbaa bilisummaa uummata gurraachaa kan jedhamu Nelson Mandella,kan leenjise Birgaader jeneraal Taaddasaa Birruu ta'uusaa iccitii waltajjii ta'us Nelson Mandella yeroo sanatti gara biyya kana kan erge oromoo ta'uu, oromoo dhimma ofii mitii dhimma uummata gurraachatiifuu akka shoora taphachaa ture ni irraanfatamaa? Agarii Tulluu akkaataan inni itti bilisummaa biyya isaatif Itaaliyaa hunkuraa ture seenaan hin himu moo seenaa hin dhageenyu. Yaadumaa gurri abbaatti hubboodha jedhamaa mitii. Asteer Gannoo gama haadhaa moo abbaatiin sanyii warra ati leelliftuu kanaati? " jedhe Badhaasaan wareeree.

Obbo Kumarraan waan hunda taa'ee harkaan afaan qabatee dhaggeeffachuutti ka'e. Badhaasaan ammas irra deebi'ee "Abbaa

ati harmee akka jaalattu beeka. Ati harmee jaalachuun kee badaa miti. Harmeen qaroo miti. Kan garaagarummaa fide akkaataa nuti itti garaagarummaa kana hubanne malee. Akkuma durbi kamiiyyuu qaroo ta'uu dandeessu, Kan Oromoos akkasuma ni taati. Qaroodhas. Yoo jedhi naan jette immoo ani dhaabadheen hafa malee durba akka ati jettuu tana hin fuudhuyyu. Kana jechuun koo garuu ani durba saba biraa nan jibbaa miti. Garuu Oromoon durba warra kanaa gadi miti kan qabu.Osoo qabateeyyuu Oromuman fedha.Oromummaa isheen jaal'a.

Oromummaashee nin jaal'e

Eenyummaa isheetiif duuti

Aadaashee guddisuuf

Oliif gadi kaattii

Bareedduu Oromoo

Ishee yaboo kooti......

Jedhe miti Haacaaluu Hundeessaa. Kanaaf An kan fuudhu Oromuma. Oromummaan na boonsa. Oromummaan dhiigaan malee fedhiin miti kan argamu. Lafeen immoo lafa jalaan miti kan wal agartu? Kanaaf Aabbaa osoo akka kootii ilaalcha akkasii qabaachuu hin qabdu" jedhe Badhaasaan ammas irra deebi'ee. Obbo Kumarraan waa'ee maalii yaadaa akka turan yoo keessa deebi'anii ilaalan isaan mataansaanii wareeranii. Edaa sobaan sobamaa guddatanii hamma kana gahan. Har'as osoo hin bariin darbuuf turan. Mucaa isaanii umrii haa dheeratuuf akka waa

tokko irra deebi'anii yaadan waan taasiseef. Maddootni seenaa akka ibsanitti Afaan oromoo Afaan barrefamaa ta'uutiin kan tajaajile Afaan Amaaaraa dura keessattuu kitaaboleen seenaa ragaa ni bahu.

"Uummatni biyya tokkoo yookiin sabni biraas ta'e shamarran isaanii kanneen oromoo dura qaroomaniiru jechuuf wantoota bu'uuraa tokko tokko kaasnee ilaaluu nu barbaachisa..." "Biyyi tokko qaroome kan jedhamu yoo gama barnoota jabanaatiin kanneen biroorra fooyya'ee ergame, itti fayyadamaa meeshaalee saayinsiifi teeknooloojii yoo ta'e, afaan isaa afaan hojii, afaan barreeffamaa fi afaan uummatni hedduun ittiin walii galan, gama biraatiin biyya nageenyii fi dimookiraasiin keessatti milkaa'e yoo ta'ee dha. Maarree uummanni Oromoo biyyoota dimookiraasiin aadaa isaanii ta'e keessaa tokko ta'uusaa Sirna Gadaatiin mirkaneesseera. Saayinsii fi teeknooloojiitiin waa'ee Masaraa Kumsaa Morodaa, Jogolii Harar qofa kaasuun gahaa dha. Gama afaaniitiin Afaan Oromoo Jaarraa 14ffaa irraa kaasee kan ittiin barreeffamee fi Barsiifamaa ture uummanni Oromoo uummatoota Itoophiyaa kamiyyuu caalaa fooyya'oo ta'uusaaniif ragaa dha...."

"Dhuguma mootummaaleen Itoophiyaa bulchaa turan kanneen duranii uummatoota kamiyyuu caalaa uummata Amaaraa fayyadaa turanii laata? Dhuguma mootummootni durii kunniin Afaan Amaaraa kan uummata Amaaraa waan ta'eef saba kana caalchisanii xiyyeeffanoo addaa kennanii laata? Yoo ta'e, Eenyu fa'a?"

"Mootiin Miniliik kan guddate mana hidhaa Mootii Teewodiroos keessatti. Erga Umriin isaa darggaggoomee booda kan inni bara mootiin Yoohaannis, Mootii Tewoodiroos aangoorraa ari'achuuf karaatti ka'etti badee shawaatti gale. Sanaa

booda kan inni hanga guyyaa du'a isaatti jiraachaa ture Oromiyaa keessa. Mootii Miniliik egaa uummata Amaaraa fayyaduu barbaade akkuma Mootii Teewodiroos yookiin Mootii Faasiladas Goojjam yookiin Goondar keessatti maaliif masaraa isaa hin ijaarratiin ture? Daandiin baaburaas ta'ee, kan konkolaataa bara mootummaa isaanii hojjetamanii kan jiran Oromiyaa keessa. Egaa Mootiin Miniliik uummata kanaaf xiyyeeffannoo olaanaa kan kennu ta'ee finfinneerraa yookiin Jibuutii irraa yaa ta'u Dirree Dawaa irraa gara naannoo Amaaaraatti maaliif hin diriirre ture?" jedheen.

Badhaasaan ammas miira isaa too'achuu hin dandeenye. Obboo Kumarraanis akka ajaa'ibaatti isa ilaalaa jiru. Itti fufee osoo inni waan biraa hin jalqabiin obboo Kumarraan jidduudhaan "Uummanni oromoo yoom tamaaree tamaare jettaa, silixxaanee kan fide warra Jaanwoyiitii mitii silaa akka waan narra beektuu hin beektu naan jettaa yaa gurbaa? Kanammoo immiyyee miniliik mitii kan dubartiin yaa barattu malee jedhee uummata barsiisaa ture ati amma durba oromoo Xaayituu wajjin wal awadaaddaruufii gurbaa?" jedheen ammà ija ajaa'ibaatiin isa ilaalaa.

Badhaasaan caalatti ni aare. Abbaan isaa waa'ee saba ofii osoo hin beekiin oduu sobaa namoonni garaa isaaniin qofa bitaman hafarsaniin golgamee jiraachuun abbaasaa isa aarse. Beekkumsi guddaan eenyummaa ofii beekuudha.kanaaf waa'ee saba isaa isa barsiisuuf onneen isaa bokoke. Akkas jechuun jalqabe "Mee har'aaf waa'ee oguma oromoo qofa haa dubbannu...." "Ogbarruu oromoo jalqaba bara 1830 keessa biyyoota Jarmanii fi Faransaayi keessatti jalqabame. Sababni isaa immoo daldala Garbaa ture. Biyya keessatti mataansaa ogbarruu oromoo baroota 1950 keessa akka jalqabame seenaan ni odeessa.

katabbiin Afaan oromoo, kitaaba Jeemsi Biruus bara 1490 keessa burqaan laga Abbaayaa eessa jedhu keessatti argameera."

" Godina Iluu Abbaa Booraatti kan dhalatanii fi Gabrummaan gurguraman Waaree fi Gaba'oon waa jaboo ogbaruu oromootiif Gumaachaniiru. ..." Waaree fi Gaba'oon nama Anuwaardii jedhamu kan lammii biyya Ingiliizii ta'een ture kan bitaman. San booda gara biyya Misiraatti geeffaman. Achiin gara biyya Arabaatti. Biyya Arabaa osoo baay'eellee hin turiin immoo gara magaalaa guddoo biyya Faransaayi kan taate gara Paarisii tti geeffaman. Namni isaan bite kun immoo nama Joomaardii jedhamu akka afaan isaan barsiisuuf qacareef. Namni kun afaan isaan barsiisuu cinaatti immoo maalummaa isaanii qorachuu jalqabe. Haala kanaanis waa'ee aadaa, afaani fi lafa Oromiyaa irratti odeeffannoo funaannate. Isa kanas bara 1839 tti mata duree Notiscesurles [Oromo] de limmu jedhuun barruulee ' de la societe de geographie' jedhamtu irratti maxxansiise.

Kana malees gargaarsa Waareetiin faaruu Oromoo, Sirba jaalalaa, fi Geerarsa Oromoo barreesseera. Kunis afoola oromoo yeroo jalqabaatiif qubee laatiniitiin barraa'e ta'ee galmaa'eera. Kunis boodarra gara Afaan Faransaayitti jijjiirameera. Kanaanis dhumarratti Joomaardiin jechoota Afaan oromoo 1000 ol akka walitti qabate ibseera. Kun egaa seenaa bara 1830n keessaati.

Badhaasaan ammas itti hoo'eetuma itti fufeera. " Akkafedhee Daallee kan Amboo bakka Liiban jedhamutti dhalate, bara 1838 bakka horii tiksuu qabamee Goondarii hanga Misiraa, Misiraa irraa hanga Jarmaniitti deeme, shoora inni afoola oromoo keessatti taphachaa ture itti odeesse...."

Akkafedhee Daallee Godiina shawaa lixaa, Amboo bakka Liiban jedhamutti dhalate. Akkuma namoota biroo biyyoota Afrikaa yeroo sanaa, Akkafedheenis carraa gabroomuu argate. Akkafedheen bakka loon tiksuu qabameeti kan inni gara Goondariitti geeffame. Goondarii immoo daldaltoonni garbaa gara biyya Misiraatti isa bitan. Biyya Misiraa illee osoo baay'ees hin turiin nama 'Priinsi Maaksi Miilan jedhamuun gara biyya Jarmaniitti bitamee geeffame. Akka carraa ta'ee namni isaan bite kun ijoollee kibba Suudan sadi waliin isa bite.

Priinsi Maaksi Miilan kun nama Kaarl Tuusheek jedhamu akka qacareefii afaan isaan barsiisaa ture seenaan ni himama. Kaarl Tuusheek hayyuu seeraa yoo ta'u, afaan Arabaa,Hibruu,saaniskiriitii fi Hindii qorachaa tureera. Boodarra garuu sababa Akkafedhee argateef Afaan oromoo irratti xiyyeeffate. Kana bira darbee Kaarl Tuusheek afaan Jarmanii barsiisuu cinaatti, Afaan Oromoo barachaa ture. Kanarraa ka'uunis waggaa tokkoon booda Afaan oromoo barachuu akka danda'e maddoonni seenaa ni odeessu. Qorannoon isaa kunis itti fufuun yeroma sana madda biroos argate.

Ooshuu Aagaa jedhama. Kan dhalate Godiina Wallaggaa bakka siibuu jedhamuun beekkamutti ture. Ooshuun ijoollummaan qabamee kan geeffame gara magaalaa guddoo biyya misiraa yeroo sanaa Kaayirootti ture. Kana booda namni lammii biyya Ingiliizii Toomaas Pilaatiin jedhamu isa bite. Akka carraa ta'ee bara 1839 Pilaatin daawwannaadhaaf gara biyya Jarman yoo deemu Ooshuun isa waliin ture. Carraa kanaanis Ooshuu fi Akkafedheen wal arguu danda'an. Kun Kaarl Tuusheekiif carraa guddaa ture. Ooshuu Aagaa waliin ji'a lamaaf turuun Afoola Oromoo adda addaa akka walitti qabate seeneffameera.

Waan nama ajaa'ibsiisu keessaa Kaarl Tuusheek yeroo jalqaba Ooshuu argu, Afaan Oromootiin "ati Oromoodhaa" jedhee gaafachuun dubbise jedhama. Innis miira gammachuu fi rifaatuu wal makeen akka oromoo ta'e itti hime jedhama. Turtii kana boodas Ooshuun gara biyya Faransaayitti yoo deebi'u , Kaarl Tuusheek ijoolleen kun akka xalayaadhan wal argan taasiseera. Ooshuu fi Akkafedheenis xalayaan yeroo yerootti waliif barreessaa akka turan ni himama. Xalayaan ijoolleen kun walii erganis qubee laatiniitiin akka barreeffamaa turee fi xalayaan isaanii hedduun isaanii waa'ee jireenya oromoo waliin kan wal qabatuudha. Xalayaan isaan waliif barreessan kunniinis lakkoofsan 14 akka ta'an himama. Xalayoota kanneenis namni adihuukan jedhamu; Afaan Jarmaniitti, Namni Paankis jedhamu immoo gara afaan Ingiliiziitti jijjiiruu isaa seenaan ragaa ni baha. Seenaa oguma oromoo keessatti xalayaan tunniin Ogbarruu daa'imman Oromoo kan jalqabaa jedhamuun beekamti. Xalayaan kunniin yeroo ammaa biyya Jarman muuziyeemii 'Isteeti Bavaariyaa' keessatti argamu. Hambi seenaa keenya ni olkaa'a.

Nuti garuu isa durii mitii ammumaa seenaa teessisuu irratti dadhabinni qabnu maal akka ta'e hundi keenyaa ni beekna.

Badhaasaan boora'u malee hin taliilu waan jedhe fakkaata. Ammas seenessoo isaa itti fufeera. Dabalees akkas jechuun itti fufe " Tolekaa aabbaa mee waa'ee Giiftii warra Gumaa; Bilillee hoo homaa hin dhageenyee?" jedhee gaafatee osoo deebii hin eeggatiin ; " Bililleen durbee Oguma Oromoo guddisuu keessatti ga'ee olaanaa taphatte qofa osoo hin ta'iin nama miidhagina isheetiin gabrummaa jalaa bilisoomtedha. Waa'ee Amaan Goondaa, beekaa Jarmanootaa fi Faransaayota Afoola

Oromoo barsiisaa turee fi guddina Oguma oromootiif gahee guddaa taphachaa tureedha..." jedheen. Obboo Kumarraan ammas dhaggeeffachuusaa hin dhaabne.

Bilillee yookin Maahibuubaa jedhamuun kan beekkamtu durbeen bareedduu Oromoo bara 1820n keessa dhiha oromiyaa bakka Gumaa jedhamutti kan dhalatte yoo ta'u , naannoo waggaa Kudhaniitti obboleettii ishee waliin booji'amanii gabrooman. Ayyaana waraabessaa kan qaban Bilillee fi Obboleettiin ishee Obboleewwan isaanii jaha yoo ajjeefaman kanneen lubbuun hafuu danda'aniidha. Sana booda isheen gara Goondariitti kan geeffamte yoo ta'u obboleettii ishee waliin lammaffaa wal hin agarre.

Erga Goondar geeffamtee boodas gara Biyya Misiraatti Fudhatamuun nama Harmaan Parlar Muskawu jedhamuun bitamte. Yeroo kana Umriin Bilillee dardarummaa keessa kan jiru ta'uu irraa kan ka'e bareedinni ishee waan ajaa'ibaa ture. Kanumarraa ka'uunis bara 1837 tti Muskawu gabrummaa jalaa ishee bilisoomsee jaalallee isaa godhate. Muskawu iddoo deemu mara ishee waliin waan deemuuf gargaarsa tokko malee afaan Jarmanii barachuu dandeessee jirti. Egaa as irraa Bililleen hangam cimtuu akka taate tilmaamuun ni danda'ama. Sababni isaas nuti afaan Ingiliizii waggaa meeqa kutaa keessatti barannee hangam hubachuu akka dandeenyu numatu beeka. Ragaa kana Kaarl Tuusheek yoo ibsu " Mahibuba, the beloved, the life and Romance of Ethiopia; .... She was from Oromo country, Gumma. Had taught Aga, many of her songs which are also among the member of those noted down by my brother" jechuun hammam cimtuu akka turte ibseera.

Haala kanaanis sirboonni oromoo awurooppaa keessatti akka beekkamuuf gumaacha olaanaa godhaa turteerti. Haa ta'u malee dhukkuba tasaa ishee muudateen bara 1840 tti kabajaan

boqotteerti. Isheen duutus seenaa isheen hojjette jaarraa lama booda ishee yaadachaa jirra. Lubbuu ishee waaqayyo haa araara godhuufi.

Amaan Goondaa immoo Gommaa bakka Hibii jedhamutti kan dhalate yoo ta'u nama 'Welhelm' jedhamuun gabrummaan bitame. Amaan namoota gabrummaan bitaman keessaa umriin ijoollee ta'us abbaan isaa jaarsa dubbii beekuu fi nama guddaa waan ta'eefi waan hedduu abbaasaarraa baratee ture waan ta'eef inni waa'ee aadaa, seenaa fi afoola oromoo waan baay'ee beeka ture.

Kaarl Tuusheek, Welhelm hayyamsiisuudhaan Amaan Goondaa irraa odeeffannoo funaannachaa ture. Odeeffannoo waa'ee aadaa fi seenaa oromoo isarraa funaannate kanas isa duraa waliin walitti dabaluun muddee 2,1842 tti Dhaabbata 'Royal Academic Munic'jedhamuuf gabaasa dhiyeesse. Gabaasni inni dhiyeesse kunis waa'ee Galmee jechoota Afaan Oromoo , Waa'ee xalayaa Akkafedhee fi Ooshuu, Waa'ee sirbaa fi kadhaa waaqa oromoofi waa'ee seerluga Afaan oromoo ture.

Gabaasni kunis hayyoonni Awurooppaa Afoola Oromoo akka qoratan kan isaan taasise ture. Haa ta'u malee Kaarl Tuusheek osoo kitaaba kana hin maxxansiisin Akkafedheen bara 1841 tti, Kaarl Tuusheek mataansaa bara 1843 tti addunyaa kanarraa boqotan.

Boodarra garuu Looraansi Tuusheek kitaabota Tuusheek utuu hin maxxansiisin hafe keessaa; Galmee Jechootaa Jildii I fi II, fi Seerluga afaan oromoo maxxansiiseera. Kana boodaas hayyoonni hedduun gabaasa Kaarl Tuusheek irraa ka'uun Afaan Oromoo irratti qorannoo adda addaa taasisaniiru. Kanneen keessaa tokko kan ta'e qorataa lammii biyya Faransaayi Firaansi

W. Newman kan jedhamu bara 1847 tti waraqaa qorannoo " Notes on Oromo verbs and Pronoun ~ xumuribsaa fi maqibsa Afaan Oromoo qorachuu danda'eera. Isa kanas dhaabbata 'British Council' jedhamuuf dhiyeessee dhugummaa qoramnnoo isaa argateera.

Dheerinni dubbii Badhaasaa har'aa kan inni dur beekurra taree dubbii Robert Mughabe itti ta'us obboo Kumarraan har'a calliseetuma dhaggeeffata. Robert Mughaben dubbii yeroo dheeraa dubbachuun kan beekkaman yoo ta'u wayita tokko haasaa baniinsaa Dhaabbata Tokkummaa Afrikaa irratti sa'aatii Afuriif walitti aansudhaan haasa'anii jiru. Badhaasaan ammas salphaatti obboo Kumarraa gadi dhiisuu hin barbaanne, itti fufuun, " mee tole keenyallee haa ta'u dhimma mataa keenyaati boruu fi iftaan ni dhaqqabna jennee haa dhiifnu.

Barruu Afaan oromoo qubee laatiniitin barreeffamuu akka qabu fi qubeen Saabaa barreeffama Afaan oromootiif mijaa'aa akka hin taane kan qoratee bira gahe Nama Dr. Luis John Kraf jedhamu qofa yaadachuun deebii quubsaa siif ta'uu akka danda'u nan amana. Kana qofas osoo hin taane kraf galmee jechoota afaan Oromoo akka qopheesse seenaan ifatti odeessa. Nuti garuu jaarraa 21 ffaa keessa teenyee galmeen jechoota Afaan oromoo meeqa gabaarra akka jiran nutuu ni beekna. Uummata keenya keessa shira qorachuu malee seenaa qorachuun aadaa miti. Namni seenaa isaa hin beekne, namni eenyummaa isaa hin beekne immoo bishaan booyii akka ta'e beekuu qabna..." jedheen.

Bara 1866 Onesmos Nasiib kitaaba Qulqulluu gara Afaan Oromootti kan hiike gargaarsa giiftii Asteer Gannootiini. Jalqabarratti walumaan ta'anii galmee jechootaa qopheeffatanii turan. Galmee jechoota Afaan Oromoo – Siwiidinii.

Bara 1887 tti ennaa Abbaan Gammachiis kitaaba "Galata waaqayyoo gooftaa maccaa", bara 1893 tti "kakuu moofa gara Afaan Oromootti jijjiiru", bara 1894 tti , " The Oromo spelling by Onesmos jedhu maxxansiisu Asteer Gannoo Afoola kana walitti qabaa akka turte seenaan ni odeessa. Bara 1905 Onesmos Asteer Gannoo waliin gara wallaaggaatiin gara biyya kanaa seenuun mana barnootaa Afaan Oromoo kan jalqabaa Najjootti baneera...." ,

Wanti hanga ammaa dubbanne kun seenaa Oguma Oromooo keessaa baay'ee isa muraasa qofaadha. Kanarraa kaatee eenyu akka ija qabuu fi hin qabne, eenyu akka baratee fi hin baranne, eenyu beekaa fi eenyu wallaalaa akka jedhamuu qabu atumti addaan baasuu ni dandeessa. Egaa aabbaa an kan beeku waan xinnoo tana kan hafemmoo waliin itti baana gara fuulduraa..." jedheenii afuura dheeraa baafate Badhaasaan. Yoo ol jedhee ilaalu obboo Kumarraan ammas naamusaan isa dhaggeeffachaa jira.

Yoo taa'ee itti yaadu, waa'ee oromoo qorachuun laga waabee yookin laga Awaash fal'aanaan akka waraabuti. Yeroo tokkoon bira gahuun hin danda'amu. Maal godhama garuu kun sababoota adda addaa qabaatus lamaan isaanii garuu gurguddoodha. Inni duraa baay'ina uummatichaati. Waa'ee saba Miliiyoona 42 olii yeroo gabaabaa keessatti qoratanii bira gahuun rakkisaadha. Inni biraa immoo, seenaa warra duriin barreeffaman waa'ee uummata oromoo gurri nu hubboodha jechuu isaaniiti. Isaan seenaa dhugaa barreessurra maqaa Oromoo jijjiiruun waan itti salphateef. Kanaaf immoo seenaa B.J Taaddasaa Birruu fi Nelson Mandella qofa kaasuun gahaadha.

Badhaasaa fi Obbo Kumarraan walitti hin dubbanne. Akkuma manaa bahaniin konkolaataa seenanii gara Firaaankoo qajeelan.

Dhaabbata hojiisaanii kan damee Firaankoo daawwachuuf. Osoo afaan takkallee walitti hin dubbatiin akkuma manaa walcufanii bahanitti mooraa dhaabbatichaa seenanii konkolaataa irraa bu'anii gara waajjira Obbo Gulummaa kutan. Obbo Gulummaan ganamaan waajjira isaanii seenanii hojiilee bubbulan tokko tokko reefu xumuruu isaaniiti. Sabriin immoo kutaa barreessituu Obbo Gulummaa koomputara barreessituu abbaashee fuldura teessee koomputaricha irratti waa barreessaa jirtuu namoonni lama alaa walduuba balbala suutaan rurrukutaa seenan.

Lafaa kaatee simatte. Eenyu akka ta'an isheen hin beektu. Inni tokko jaarsa. Inni kuun immoo dargaggeessa. Dargaggoo akka ishee. "Obbo Gulummaan jiruu? Jedhe inni jaarsi, Obbo Kumarraa ture. "Eeyyeen jiru" jette. Fuula ishee ibsitee. Obbo Kumarraan balbala itti aanu bananii olseenan Obbo Gulummaan biroo jira jechuu dha.

Badhaasaan kutaa barreessituu keessatti hafe. Teessoowwan keessummonni irra taa'anii itti dabaree eeggatan irra taa'ee waan Sabriin hojjettu ilaala.

Sabriin erga keessummoota simattee booda gara hojii isheetti kan deebite. Akka badhaasaan ishee ilaalaa jiru isheen quba hin qabdu. Isheen callisteetuma waa barreessiti."waayi ,uu... uu haayi" jedhe hamoommate, Badhaasaan akka tasaa. Sabriin oljettee gara isaa ilaalte. Amma irra deebi'ee akkuma ammaa sanatti hamoommate "dhiifama obboleeettii koo kaafteeriyaan wayii naannoo kana hin jiruu" jedheen." Dhiifama obboleessakoo maaltu siif haa dhufu" jetteen. "kan si affeerullee anaa manni kaafteeriyaa naannoo kana yoo jiraate natti himi" jedheen. "Galatoomi!" jetteen. No no no, ati galatoomi" jedheen. Hundumaafuu ani naannoo kanaaf haaraa waanan ...'eef

kaafteeriyaan naannoo kana jiraachuufi dhiisuu hin beeku, garuu baheen siif barbaada" jetteen Sabriin fuula gammachuutiin. Oh, sorry maal,sii fidu ani keessummaa si hin seene ani naannoo kana sirriitti beeka" jedheen. Galatoomi Aniyyuu nama akkasiiti kanan barbaadu jetteen. Dhiyoo qacaramtee jedheen. Lakki ani barreessituu waajjirichaa miti" jetteen. "ahaa maal hojjattaree biiroo namaatii?" jedhee gaafate.

Waajjira kan hooggganu abbaa kooti. An immoo intala isaati guyyaa sanbataa barreessituun waan hin seenneef yeroo carraa koomputara fayyadamuu argadhu kana koomputaratti fayyadamuu barbaadeetiin dhufe. Torban keessaa guyyaa sanbattanii Adaamaattan dabarsa waan ta'eef ,kanan mana barnootaatti gaafa wiixataa hojjedhu asittan xumuree deema" jette.Eessa jiraatta? Jedheen. "kanan jiraadhu asuma Ganda Haaraadha ammaaf garuu Mana Muuziqaa Qiddus Yaareedittin baradha, Finfinneetti" jetteen."Muuziqaan taphadha akka naan hin jenne" jedhe Badhaasaan miira gammmachuutiin. Muuziqaa baay'ee jaalata.Muuziqaan isaaf lubbuu dha. Lubbuun isaaf muuziqaan jireenyi isaa muuziqaa,muuziqaan waa mara isaati.Haasaan isaanii hoo'ee itti fufe. Muuziqaan baradha, muuziqaa taphadha naan jettee?" jedheen ammas miira gammachuun guutameen irra deebi'ee. Morma ishee raaste "eeyyee"jette.

Yaa dammee toolee

Yaa dammee toolee

Yaa dammee toolee

Halkan guyyaa waa'ee keen yaada

Maalinni qorichi jaalalaa?

Maalinni qorichi jaalalaa?

Maalinni qorichi jaalalaa?

Jettee sirbita kaa? Waayi saaksifoonii kee mormarra godhattee taphatta kaa?" jedheen ammas garba gammachuu keessa daakaa kolfaan ilkaansaa babbareeddan san ibsaa. " Major koo keyboard dha" jette fuula ishee ibsaa. Miira gammachuutu irraa dubbifama. Silaa yoo kolfitu hidhiin ishee yoo addaan saaqaman ilkaan ishee Asheeta boqqoolloo reefu qolli irraa buqqa'e fakkaataan sana ibsaa.

Waawu hanga hardhaatti waajjira kanatti nama akkasiitiin wal arguun koo na gammachiise amma booda garuu sanbattan oolmaan koo as ta'a jechuu dha" jedheen. Homaa rakkoo hin qabu, yeroon dhufutti immoo meeshaa muuziqaa fideen dhufa. Taphadheen sitti agarsiisa" jetteen akka waan baacuu gootee" waaw natti tola" jedheen lafaa olka'ee "taa'i, taa'i galatoomi" jetteen lafaa olka'aa.

Akkanuma osoo jedhanii walbaranii bilbila wal jijjiiranii osoo isaan waan hunda haasa'anii taphatanuu Obbo Gulummaan balbala saaqanii gad bahan. Yoo ilaalan Badhaasaan taa'ee argan "oh Badhaasaa akkam jirta?" jedhanii nagaa gaafatanii booda" Maaliif hin seentuu turee?" jedhe. "lakki asuman barreessituu kana biyya barsiisa jedheeni" jedhee kokkolfee. " Gaarii dha waan dhuganu kenniif jedheeni gad bahee waraqaa harkatti qabatee oldeebi'e, Obbo Gulummaan gara biiroo isaatti oldeebi'e. Sabrii fi Badhaasaan haasaafi tapha isaanii itti fufan. Gamaa gamas dhahanii waan odeessuu qaban hunda odeessan. Odeeffannoo hunda wal jijjiiran. Lamaan isaanii jidduutti miirri gammachuu ni uumame.

Badhaasaan guyyichatti gammadeera keessattuu wanti abbaan isaa ganama odeessaa ture sun fashalaa'ee arguusaatiin gammachuunsaa dachaa dha.Sabriinis gamasheetiin baay'ee gammadde. Waajjira kanatti nama akkasii argattee hin beektu.Badhaasaan baay'ee itti tole. Ni jaallatte. Itti bareede. Amalasaatu itti tole. Nama guutuu. Qaaama guutuu. Ejjennaa gaarii, taphataa nama muuziqaa jaalatu. Nama muuziqaan hojii isaa ta'e. Nama muuziqaa taphatu akkamitti jibbuu danda'a. Sabrii fi Badhaasaan yeroo itti wal argan beellamatanii akkuma isaan reefu ija keessa wal ilaalanuu. Obbo Kumarraan fi Obbo Gulummaan hojii isaanii xumuranii balbala bananii gad bahan.

Badhaasaanis ka'ee isaan erga simatee booda isaanuma duuka biiroo Sabrii dhiisee bahe. Abbaasaa waliin naannoo waajjirichaa naanna'anii meeshaalee hojjetamanii guyyaa beellamaatitti maamiltoota isaaniitiif qophaa'anii tarree galanii taa'an, kan hojjetamuutti jiran mara naanna,anii erga ilaalanii booda konkolaataa obboo Gulummaatti nagaa dhaammatanii konkolaataa isaanii keessa seenanii deeman.

Badhaasaan hanga mana ga'utti muddame. Hanga abbaa irraa adda bahee waan kana hunda Namarraatti himutti muddame. Guyyaan kun Badhaasaaf guyyaa addaati. Guyyaa itti fuula haadhasaa yaadate. Guyyaa itti kophummaa isaarraa itti bahe ... guyyaa addaati ture. Hanga konkolaataa irraa bu'ee kutaa isaa seenees Namarraadhaaf bilbilutti daqiiqaan tokko waggaa tokko itti ta'e. Akkuma olseenaniin konkolaataa keessaa utaalee bu'ee fiigee gara kutaa isaa lixe.

Haati Badhaasaa kan deesse Badhaasaa qofa. Obboleessi obboleettiinis kan Badhaasaa Namarraa dha. Nama biraa hin qabu. Nama biraa hin beeku. Namni inni waliin biyyoo daakee guddate isa, Namarraa dha. Badhaasaan Namarraa malee,

Namarraan Badhaasaa .malee muka baala hin qabne jechuu dha. Tokko kaan malee gatii hin qaban. Badhaasaan namni inni waaqaa gaditti amanu kan akka Namarraa hin jiru. Namarraan saffisa ifaan ture konkolaataa isaatiin bararee kan dhufe. Yoo inni fiigee kutaa Badhaasaa seenuu, Badhaasaan siree isaarra diriiree ciiseera. Yoo Namarraan olseenu, Utaalee lafaa ka'ee "Surpise!" jedheen. " Congra whats up" jedheen. Namarraan Badhaasatti Badhaasaan Namarraatti maramii nagaa wal gaafanii erga raawwatanii booda waan ta'e hunda taphachiise. Waan hunda kaasanii taphatan. "toole maal jetteree?" jedheen Namarraan Badhaasaadhaan. "dhumarra, erga bilbila wal jijjiirree booda guyyaa tokko akka wal agarru beellamannee gargar baane." Jedhee deebiseef . Eessatti?" jechuun koo Finfinneetti moo Adaamaatti"

jedheen. Isa bilbilaan haasofna kaa" jedheen Badhaasaan teessuma isaa tottolfachaa. "Ok" jedheen. "Kanaaf maal yaadderee?" jedheen Namarraan ammas irra deebi'ee Muuzii fuldura isaa jirurraa qola quncisee ciffachuuf gara afaanittiin deemaa. "Toole! Kan si barbaadeef maalifiree? Jedheen Badhaasaan lafaa utaalee olka'aa.

Badhaasaan waa'ee Sabrii dubbachuu barbaadee maal akka dubbatu jalaa badus waa'ee bareedina Sabrii akkas jedhee itti seenessuu jelqabe, "Sabriin immoo intala bareedduu waaqayyoo waa hunda ishee harkaan tolchee uume dha. Hojjaan ishee giddugalessa; dheerinni dabbasaa ishee eegee fardaa fakkaata. Fuulashee burtukaanaa bilchaate fakkaatu gararraatti kan argamu, ijji ishee yoo ittiin nama laaltu kan du'uuf ka'e fayyisu. Konkonni funyaan ishee hidhii ishee hahaphii of jalatti ilaale ogeessa fakkii kaasee mee waan kana naa daawwadhaa jedhu fakkaata. Hidhiin ishee yoo akka tasaa addaan bahan ilkaan ishee adaadiin asheeta boqqoolloo birraa fakkaatu bakkuma

dhaabatanitti nama hambisu. Achumaa gadi bu'ee mormi ishee warqeedhaan faayame akka Riizoortiitti nama qabbaneessa. Guntuutni ishee akka qara eeboo dhaabbatee mee dhiiruma natti dhiyaatu jedha. Ijji takka irra buunaan waan salphaatti irraa deebi'uun danda'amuu miti. Wanti mudhii ishee silaa mootii soonsaati malee ilmoo namaa ishee hin jechisiisu. Walumaa galatti dhaabbannaa gaarii isheen qabdu waliin walqabatee bareedinni ishee miira koo waxalee fixeera." Jedhee siree irra ciisaa ture afaa. Ammas waa'ee bareedina Sabrii dubbatee dhiisuu hin barbaadne. Itti fufee

"Sabriin bareedina alaa qofaa miti kan isheen qabdu. Keessi isheetis dachaa kan alaa san caalaa bareedaa dha. Kabajaa fi jaalalli isheen namaaf qabdu adda." Jedhee hafuura dheeraa erga baafatee booda gara balbalaatti deemaa gorsa Namarraa eeggachaa ture. Namarraan garuu waan dhagahe gurra hubboo godhee callise.

Badhaasaaf Namarraan erga mariif taa'anii booda osoo ayyaanni Qillee hin gahiin Finfinneetti wal arguuf murteessan. Kana booda Badhaasaan Sabriif bilbileefii guyyaa sadaffaa isaatti Finfinnee Hoteelaa Wallaggaatti akka wal argan wal beellaman. Yeroonsaa immoo yeroo Ayyaana Qilleeti. Kanaaf torbee namoonni itti Kennaa Qillee itti wal jijjiiran waan ta'eef Kennaa Qillee maal bitanii deemuu akka qabanis Badhaasaa waliin maari'ataniiru.

Mariin isaanis milkaa'ee walii galanii warqee mormaa bitaniiruuf. Jalqaba bakka beellamaa Badhaasaadha dursee kan gahe. Akkuma Hoteela Wallaggaa seeneen miira gammachuutu itti dhagahame. Miira moo'annaa. Miira namni addunyaa kanarraa waan barbaadu argate qabutu itti dhagahame, Badhaasaa. Hoteela wallaggaa seenee akkuma xinnoo tureen Namarraan

bilbileefii akka gahe gaafate. Inni gahuusaa itti himee inni eessa akka gahe gaafate. Reefun Qaallittii darbee ammaantana naannoo Laga haaroo gahuuf tiraafikiitu xiqqoo rakkisaa ta'e dhufeera" jedheen. "Sabriin geesseertii?" jedheen. Lakki isheenis hin geenye yoo dandeesse osoo isheen hin gahiin osoo dhuftee anoo sodaachaan jiraam" jedheen Badhaasaan. "wanti si sodaachisu hin jiru yoon dursee gahe gaheera jechuu yoo ta'uu baate garuu sirriitti dubbisii taphachiisaa na eegaa" jedheen Namarraan akka loluu ta'ee. Amma maalan jedhaan? Akkuma na bira geesseen maal jedheen dubbisa umm... baga nagaan dhufte! Miti miti". "Giiftii koo baga nagaan dhufte..." " oh lakki kabajamtuu dubree Sabrii baga nagaan dhufte..."." Lakki kunis hin ta'u, beellama keenya kabajjee dhufuu keetiif guddiseen si galateeffadha!" yes kun ni ta'a"ok san booda hoo... sana booda..: san booda. Jaalallee koo ija kee dunuunfadhu.Jaalallee koo? Jaalallee maalii yoo naan jette callifte hoo? Toole Sabrii baga Ayyaana Qilleetiin si gahe jechuudhaaf kennaa xiqqoo takka waanan sii qopheesseef ...yes kun ni ta'a" jedhee yoo inni oljedhu Bilbilli isaa waame. Ishee dha jedhee yoo kaasuuf jedhu Namarraa dha. " Heloo... heloo Badhaasa gahuufis jira hin yaadin tolee?" jedheen bilbilaan."tole tole" jedhe bilbila isaa gara giphiitti yoo deebisuuf jedhu ammas bilbilli isaa iyyite. "Heloo"..." Sabrii dha... Dhiifama guddaa taaksii dhabeeni gaheera". "Homaa rakkinni hin jiru..." "yeruma geessu gahi" jedheen. Tole galatoomi jetteen. Balbala Hoteelaa fuldura ture kan isheen dhaabbattee bilbilteef yoo inni bilbila isaa giphiitti deebifatee takka lallaafaa fuldura isaa jiru habbuuqqatee minjaala isa fuldura jirurra kaa'u,Sabriin fuldura isaa dhaabattee itti seeqxii ture. Yoo oljedhee ilaalu, Sabrii dha. Naasuu guddina bakka jiru Wallaale. Dafee teessuma irraa olka'ee hammatee dubbise. Nagaa · hoo'aa erga walgaafatanii booda akka teessu affeeree lamaan saanii wal fuullee taa'an.

"Beellama keenya kabajjee dhufuu keetiif guddaan si galateeffadha. "jedhee lafa ilaale. "Beellama kabajjee Adaaamaadhaa kaatee gara Finfinnee kan dhufte situ galata qaba. Ani manaan dhufeem.... Egaa atis galatoomi!" jetteen. Badhaasaa waan dhadhaa lagaa mataa dibde malee waan isa galateeffatte itti hin fakkaanne. Keessa isaatu dhadhaa dhuge "kan beellama koo kabajee argame si ta'us an waanan si beellameef kan si galateeffachuu qabu ana" jedheen. Osoo haasofnuu iddoon sitti toluu baannaan iddoo haa jijjiirrannu" jedheen; Badhaasaan. ''Homaa rakkina hin qabu. Asuma taa'uu dandeenya'' jetteen. Kanuma keessa keessummeessan waan dhugamu Sabriif fidee dhufe.

Egaa Sabrii dhiifama guddaa baga Ayyaana Qillee geesse siin hin jenne" jedhee yoo inni korojoo isaa seenuuf jedhu bilbilli isaa waame. "heloo... yoo oljedhee ilaalu Namarraan dhufaa jira. Olka'ee simatee erga nagaa walgaafatanii booda Sabrii waliin wal barsiise. Namarraan akka haaraatti wal baruu isaati. Sadeen isaanii erga waliin taphatanii booda irbaanni ajajame nyaatamee akkuma raawwateen Namarraan iddoon ga'utu jira jedhee Sabrii fi Badhaasaa walitti dhiisee deeme. San booda "Mee waan dhugnu nuuf fidi jedheen Badhaasaan. "Tole maal fidu" jedheen keessummeessichi Badhaasaadhaan. "Anaaf lallaafaa" jetteen Sabriin. "Oh lakki White horse whisky fidiif" jedheen."Lakkii Badhaasaa an waan akkasii dhugee hin beeku" jetteen. "Har'a dhugda kaa anaafis isheefis 'White horse whiskey' fidi jedheen. Sabriif Badhaasaan kutaa irbaataa itti nyaatanii gara fuulleetti bahanii waan garaa isaanii waliin taphaachuu jalqaban.Osoo haasawa biraa hin jalqabiin Badhaasaan lafaa olka'ee "Sabrii waan tokko si rakkisuu" jedheen. Siif taanaan rakkoo maleeyyuu ni ta'a" jette. "Tole akkas taanaan ija kee dunuunfadhu" jedheen. " Haay ija dunuunfachuun rakkoo dhaa?

Jettee daftee ija ishee dunuunfatte. Yoo isheen ija ishee dunuunfattu korojoo isaa keessaa warqee mormaa san fuudhee mormasheerratti hidheef.

Erga hidhee xumuree booda "amma banachuun ni danda'ama" jedheen. Sabriin waan agarte amanuu dadhabde. Gammachuun ishee dachaa ta'e. Gammachuu keessa baatee of ilaalte. Itti maramtee dhungatte. Innis deeboo ishee deebiseef. Haammatee dhungate morma isaa jala yoo isheen takka sirritti dhungattu bishaan ta'e, Badhaasaan yoo inni tottolfatee hidhiisheerra dhungachuuf jedhu keessummeessichi waan dhugamu fidee fuuldura isaanii gahe. Battala dhiisanii taa'an. Dhugaatii isaanii dhandhamaa taphachuu jalqaban.

Badhaasaan jaalalaa fi kabajaa isheef qabu itti hime. Isheenis akkasuma isa waliin wal argachuusheetiif gammachuun itti dhagahame erga itti himtee booda wantootni kallattii akka qabatan isaan lamaanuu hubatan.

Egaa Sabrii, maqaa kana osoon an siif baaseera ta'ee gammachuun koo daangaa hin qabu ture. Maatiin kee gaafa maqaa kana siif moggaasan waaqni keessa kootii fuudhee arraba isaanirra godhuun isaa hin oolu. Egaa Sabrii guyyaan kun guyyaa jiruu keenya keessatti hin irraanfatamne akka ta'u abdiin qaba. Keessattuu guyyaan kun ana biratti guyyaan haadha koo waggoota baay'eedhaaf addunyaa kanarratti na dhiiftee deemte bakka buufadhe. Ati anaaf Haadha, obboleettiis, gargaatuu kootiis" jedheen. "Galatoomi" "Garuu harmeen kee lubbuudhaan hin jiranii? Jetteen Sabriin sodaachaa Badhaasaadhaan. "Eeyyeen" jedheen. Badhaasaan fuula isaarraa mallattoo gaddaatu mul'ata. "dhiifama Badhoo, waan hin taane keessa yoo si seensise" jetteen ammas miira sodaatiin. Sabriin "lakki amma booda waanan gaddu hin qabu"

jedheen ishee gammachiisuuf jecha."Obboleewwan hoo hin qabduu?" jetteen ammas irra deebitee. "Mana keessatti ilmis,intallis ana qofa. Namni akka obboleessaatti, obboleettiittis na waliin guddate Namarraa dha. Nama biraa hin beeku" jedheen.

Itti fufee "Akkuma agartu Aabboon dadhabaniiru. Dhaabbilee fi Iddoowwan hojii Magaalawwanii fi naannoolee adda addaa jiranitti anumatu hafuuf deema. Osooman olii gadi fiigee dhaabbilee kanneen to'adhu kophaatti hafuufan deema. Kana biraan Aabboon akkan baradhee bakka hiriyyoonni koo ga'an gahu barbaada.

Itti gaafatamummaa kana hunda immoo qophaa koo bahuufan deema . Har'a mataasaa ganama Hoteela Asallaa keessatti ijaaramaa jiru maal irra akka gahe ergan ilaalee booda gara Bishooftuu dhaqeen warshaa horsiisa lukkuu odiitii ji'a kanaa akka gabaasa naaf godhan godheen lammaffaa gara Adaamaa deemeen gamoo warshaa saamunaatiif amma ijaarsi isaa xumurame harka dhaabbata ijaarsaatii fuudhee dhufuu kooti. Kanaa booda Kan qabu si, siif Namarraa dha. Waa'een Aabboo amma booda baay'ee nama hin abdachiisu. Waan hunda agarteerta.Isaan amma booda ari'aanii hin qaban; dheeffanii jalaa hin bahan. Kanaaf wanni hunduu narratti kufuuf deema. Animmoo qophaa koo ba'aa kana hunda baachuu hin danda'u. kanaaf waan haati ilmaaf gootu, waan obboleettiin obboleessaaf gootu, waan jaalalleen jaalalleef gootu mara naaf godhi. Harmee ta'ii na dahi, obboleettii koo naaf ta'ii cinaacha bitaa naaf ta'i..." jedheen.

Sabriin waan isheen hin eegnetu ishee muudate. Waan akkasii abjuudhaanis ta'e dhugaa dhaan yaaddee hin beektu. Itti yaaduufis yeroo hin arganne. Daqiiqaa muraasa mataa ishee lafatti qadaaddee ilaalaa turte. Yoo Badhaasaan waan hojjetu dubbiin

bitaa itti galee olii gadi ilaalu ol jette "Badhaasa" jetteen. " Kun hunduu waan ani hin eegne dha. Ani waan akkasii abjuunis dhugaanis yaadee hin beeku. Wanti jettu waan laphee namaa cabsu dha. Ani waan naan jette mara hanga haadha keetis gahuu baadhu haadha kee siif tahuuf waadaan siif gala. Yoo waaqayyo jedhe imaanaa haadha keetii kana siifan guuta. Yoo waaqayyo midhaaniifi bishaan keenya kan tokko godhu ta'e an gama kanaan waadaa siifan seena" jetteen.

Badhaasaa fi Sabriin Hoteelichaa konkolaataa Badhaasaatiin bahanii Badhaasaan Sabrii manaan gahee ofiisaaf gara bakka bultiisaa kan ta'e mana jireenyaa isaanii gara Boolee jirutti sokke. Erga inni mana seenee xinnoo turee Namarraan yoo bilbilee gaafatu Badhaasaan akka manatti galeeru itti hime.

Namarraan dhimma akka qabu itti himuun gargar bahanii akka bulan erga itti himee booda gara mana Gaaddiseetti qajeele. Namarraan haadha manaa yookiin jaalallee murtee hin qabu. Magaalaa fi iddoo deemu hundatti teessisa. Durbi bareedduun fuulduratti itti dhufnaan hanga qilee bu'utti irraa hin deebi'u. Manni Gaaddiseen keessa jiraattu daandii guddaa gaara bosona Inxooxxoo geessurraa gara keessatti maqee kan argamu yoo tahu fuuldura isaa oddoo xiqqootu jira. Oddoo tana keessa biqiltoota habaaboo qabanii fi bareedaa ta'anii kan jiran yoo ta'u, mukni odaa gidduu isaanii dhaabatee jiru bareedina isaanii irratti ulfina dabaleefi jira.

Ililliiwwan oddoo kana keessaa dhowanii bareedinni isaanii nama isaan daawachuu barbaade qabaneessuuf qophiisaanii xumuranii kana biratti immoo foolii isaaniitiin nama hawwatu. Nama fuuldura san dhaabbatee isaan ilaalu deemi deemi hin godhan. Sirumaa na biraa hin deeminaatii natti as koottaa waan jedhu fakkaata.

Gaaddiseen yaadaan fagaattee Ililliiwwan oddoo ishee kana daawwachaa "uummamni akka durba bareedduuti; waan ittiin nama bareedina ishee kana dinqisiifatu harkiftuun qabdi. Nama booji'uu barbaaddi kana immoo kan godhan namoota muraasa. Kanaaf uumamni durba bareeda jaalala dhabde natti fakkaatti" jechaa gara manaatti olseente.

Gaaddiseen waajjiraa baatee gara manaa galuu isheeti. Akkuma ol seenteen manduuba ol dabartee uffata ishee geeddarattee, urgooftuu foolii gaarii qabu biifattee yoo isheen gadi bahuuf jettu namni alaa suuta balbala rukutee ol seene. Erga nagaa hoo'a wal gaafatanii booda akka taa'u itti himtee gara man-duubeetti ol deebite. Fooliin urgooftuushee mana waliin gaheera. Bareedinni Gaaddisee, urgooftuun isheen dibattu , bareedinni kutaa ishee jecha lafarra jiruun hin ibsamu. Kutaan boqonnaa (mana keessummaa) ishee keessa minjaalawwan jiran mara irra ililliiwwan babbareedoon bakka ijji namaa irra bu'uu malu ta'anii onnee namaa bokoksu.

Gama biraatin immoo 'sheelfiin ' kitaabaa mana ishee keessa jiru kitaaboleen guutameera.

Namarraan mana Gaaddisee dhufuunsaa kun kan jalqabaati. Yoo isheen man duubeedhaa gadi baatu ija ishee keessa ilaalaa " kitaaba baay'ee dubbifta jechuudha"jedheen. "uumama dinqisiifachuun natti tola. Kanaan alatti kitaaba dubbisuu nan jaaladha." Jetteen Gaaddiseen Namarraadhan. " kitaaba dubbisuun na gammachiisa. Barnootas irraan argadha. Bu'aa bayiin jireenya addunyaa kitaaba dubbisuun ni dabalama amantaa jedhun qaba." Jetteen. Kitaabilee ishee ilaalaa "olii gadi deemanii odeessaa oolurra kitaaba dubbisuu hin wayyuu jetteen ilkaani fi ija wal faana ibsaa. "ati yeroo qabdaa.... Dubbisi maal rakkatte." Jedheen inni dabaree isaa kolfaa. " garuu kitaabolee akkamiiti ati kan

dubbiftu" jedheen deebii ishee ofirra eegaa. "Anaaf dubbisuun jireenya. Akkan ani yaadutti kitaabni gaarii miti jedhamu hin jiru. Bilchinni isaanii wal,haa caalu malee barreessan kamiiyyuu waan bu'aa bayiin jireenyaa isaan barsiise karaa ittiin namaaf dabarsaniidha. Garaagarummaa kan fidu ilaalcha barreessaa ta'uu danda'a. ija barreessichi waa'ee waan barreessu sana ittiin ilaalu. Fakkeenyaaf barreessitoota biyya kanaa keessaa Yismaakee Warquu fi Tasfaayee Gebra aab waa'ee uummata oromoo osoo barreessaa jetteenii haalli ittiin isaan Afaan, aadaa, fi seenaa uummata kanaa barreessan walitti dhufuu hin danda'u.

kan Dhaabaa Wayyeessaa fi Isaayyaas Hordofaas akkasuma isaan kanarra gargari. Garuu isaan maroo waan jiruu fi jireenyi isaan barsiifte fuula waraqaa irratti barreessu. Isaan namoota gargaraa ta'anis" jetteen.

Arraba ishee mi'eeffattee itti fufuun.... " kanaaf dubbisuu qofa osoo hin taanemmoo anis gaaf tokko waan tokko dhaluuf karoorfadheera. Kunimmoo waan narraa eegamu natti fakkaata." Jette ammas kaatee ol deebite. Obboleettiin ishee jidduudhaan bishaan harkaa fiddee Namarraa fuuldura keessee ol deebite. Namarraan harkasaa dhiqate yoo xumuru Gaaddiseen nyaata buddeenaa ittoo diimaa waliin fiddee fuuldura isaa keessee cinaasaa gadi teesse. " shukkaaree waan dhugamu fidi" jetteen Gaaddiseen obboleettiidhaan gara manduubee ilaalaa. Yoo isheen manduubee irraa ija buqqifattee gara isaa ilaaltu Namarraan calliseet ija ija ishee ilaalaa; "kitaaba dubbisuu yoom jalqabde" jedheen.

Gaaddiseen waa'ee ofii namatti himachuu hin jaalattu. Namnis waa'ee ishee akka odeessu hin barbaaddu. Bu'aawwan xixiqqoo argattuunis hin quuftu. Isheen yeroo hundaa kan ilaaltu carraa bal'aa fuuldura ishee jiru. Waan barbaadde argachuuf aarsaa

kafaluu qabdu hunda ni kafalti. Akka Namarraan waa'ee isaa itti himuuf immoo carraan isheen qabdu tokkichi waa'ee mataashee isatti himuudha. Kana jalqabuma murteessite. Kanaaf waa'ee ishee tokkollee osoo hin hafin kan itti himuu barbaaddeef. Waa'ee nama biroo beekuun ishee gammachiisa. Keessattuu hawwiin isheen waa'ee Namarraa beekuuf horatte olaanaadha.

Hafuura dheeraa baafattee " seenaan isaa dheeraadha" jettee jalqabde, Gaaddiseen. Kitaaba dubbisuu kanan jalqabe yeroo dhiyoodha. Dur kitaaba dubbisuuf carraa hin arganne. Kan na kakaasus hinturre. Kanan dhaladhee guddadhe maatii harka qalleeyyii irraayi. Maatii akka sanaa biratti immoo kitaaba dubbisuun akka yakkaatti ilaallama. Hojii guddaan waan guyya guyyaan qoonqoo seenu ari'uudha. ...." Jetteen. "Kitaaba dubbisuu mitii akkan barnoota kootuu addaan kutee biyya arabaa deemee maatii koo gargaaruf na kurkursaa turan. Akkuma ta'e ta'eetan barnoota koo xumure. Akka hiriyyoota kootii kophee jijjiirraa hin qabu. Uffata jijjiirraa hin qabu. Kanan jiraadhu akkuma taatetti. Yeroo san akkuma hiriyyoota koo kanatti osoon uffadhee bariisaa du'ee maal qaba jechaan ture.."

Hiriyyoota kootii gadi ta'uun natti ulfaate. Na gaddisiisa. Barnoota dhiisee hojii barbaaduun qaba jedheen murteessa. Yoon takka irra deebi'ee yaada koon jijjiira. Maalif jedheen of gaafadha.Ijoollee hiyyeessaa meeqatu waan barbaade karaa qaxxaamuraan argata. Uffatan an hawwiidhan waxalamuuf san akkuma salphaatti uffatan. Qarshii kana eessaa argatu " Jedheen yaade. Kan haawwan isaanii Akaayii fi Farsoo gurguran keessayii? Moo kan warri baadiyyaa koboota fi hibbiqii gurguranii erganiif irraa silaa miti. Qarshii kana eessaa argatanii akka isaan ittiin of miidhagsan beekuuf yeroo natti hin fudhanne. ...."

" Anis sirna san keessan gale." Jettee yoo isheen suuta jettee isa ilaaltu Namarraan nyaata dhiisee harkaan maddii boqoosaa lamaan qabatee ishee ilaala, Namarraan. Wanti inni gaafa jalqaba isheedhaan wal bare irraa eegee fi amma argaa jiru fardaa fi lafoodha. Sodaanis itti dhagahameera. Gama biraatiin ni gaddaafis.

" Nyaadhu malee" jetteenii buddeen cabsitee ittoo ittiin tuqxee afaan keesse. ofiifis afaan kaawwattee shaayii itti dhugde. "Egaa san booda jaarsa tokkoon wal barre. Ijoollee sagal qaba. Ijoolleen isaa umriidhan na caalu. ...." Jetteen. " San booda jireenya keessa buune. Jaarsichi fayyaalessa ture. Nama gaariidha. Akka abbaatti na kunuunsa. Waanan barbaade hunda naaf bita. Ijoollee meeqa akka qabu gaafannaan natti hime. Kurnâffaa anarraa argachuu akka barbaadu natti hime. .... Egaa dhiisikaa hojiin koo bashannanuu malee maaliree?

" Jaarsichi ijoollee baay'ee inni baasu keessaa ani takkan ture. Ani garuu kana kanan bare yeroo dheeraa ergan turee booda. abbaa Bayeessa dha. Ijoollee isaanii saglan keessaa jaha biyyoota Ameerikaa fi Awurooppaa keessa jiraatu. Qarshiin isaan itti as ergan kun warshaalee isaaniitiin sochoosuun alatti shamarran akka Gaaddiseetiif galii gumuruukiiti. "gaafa tokko maalif shamarran akaakayyuu isaanii ta'an waliin akka bahan gaafadheen ture. Humni hoo'an keessan kun haa natti bahuufin naan jedhe. Hafuura keessan na haa muuxachiiftaniif naan jedhe....."

Durbummaa koos kanan dabarsee kenne gowwummaatti. Jiruu koo keessatti akka gaaf sanii gowwoomes aares hin beeku. Of ajjeesufis yaalen ture. Imimmaan an gaafa san booye dhiiga malee imimmaanii miti. Hiyyummaan waan nama hin goone qabdii? Anas kunoo eenyummaa koo dhiittee mitii jedheen callise.

Haati koo dhukkubsattee hospitaala seentee turte. Hospitaala keessa ciiftee yaalamtee waan ittiin hospitaalaa baatu dhabde. Kanaaf immoo qarshii dhibba sadi kafaluutu narra ture. Qarshii kana eessaa argatte jettee nan gaafanne, harmeen tiyya. Anis itti hin himne. Akkuma mana geenyen hubattee ija keessa na ilaalte. Osoo homaa natti hin dubbatiin imimmaan ishee dhangalaaftee cal jette"

"Takka jedheen qondaala mana qopheessaa tokko waliin jaalala jalqabe. Dargaggeessa. Ni bareeda. Haadha manaa fi ijoollee qaba. Gaafan isa waliin bulu nan gammada. Gaafan isa waliin jiru waliin jiru of too'achuu hin danda'u. isa waliin bultii ijaarrannee waan waliin jiraannu natti fakkaatee; waan baay'een karoorfachaa ture. Innis gaafa tokko wal fuunee mana tokko keessa waliin jiraanna naan jechaa ture. Yeroon booda garuu yeroo waliin baanu hunda bishaan qal'ate jechuu jalqabe. Walitti dhufeenyan ani dhiirota biroo waliin qabu na gaafata. Durbummaa kee eenyutu fudhate ? jaalalleen kee jalqabaa eenyu? Akkamitti wal bartan? Maal fa'a gootu ture? Ni jaalatta tureeyyuu ? maal isaati jaalatta ture? Jedhee kanaaf san odeessa. .... Yoon jalaa callise natti muufata. Yoon waanan dhiirota biroo waliin godhe itti hime natti eegee baasa. Na rukuta. Na dhaanuf ka'a. yoo waliin ciifnu shakkiirran kan ka'e eda eenyu waliin bulte naan jedha. Yoon itti hime qeerrensa ta'a. boodarra amala isaa dadhabeen dhiisee sokke."

Yeruma sana ji'a muraasan booda yuunivarsiitii finfinneetii ekoonomiksiidhaan digrii jalqabaatiin waanan eebbifameef namicha irraanfachuun natti hin ulfaanne. Amma booda hojii nan argadha. Yoon hojii argadhemmoo haadha too gargaaruf akka natti salphatu abdiin na keessatti biqile..."

Shukkaaren dhuftee maaddii kaaftee deebite. Shukkaaren Gaaddiseef quxusuu yoo taatu amma Gaaddisee bira teesseti kan barnoota ishee koollejjiitti barachaa jirti.

"Hojii barbaachan olii gadi deemutti ka'e. hoogganaan an CV itti kennu hundi " yoom sitti tola naan" jedha. Mee lakkoofsa bilbilaa kee kennitii kan koo fudhadhuu yoo sitti tolu naaf bilbili naan jedha. Akka tasaa hogganaan an natti hin tolu jedheen ol jedhee lammaffaa deebi'ee ija koo hin ilaalu. Kan na booda dhufetu hojii argata...."

"Namni eenyummaa kee ilaalu hin jiru. Dubbiin hoodhu as kenniidha. Durba ta'ee lafa kanarra dhufuu koottan gadde. Takkan immoo namni akka kootii kun dhalachuu isaatuu nan jibbe. Durba ta'ee dhalachuun na jibbisiise. Isaan dubartiidhaa mitiin jedha. Hogganaan an akka natti tolu itti himullee sagal na deddeebiseeti foon koo fixee lafee koo qullaa mana harmee kootti na erga..."

Shukkaaren bishaan harkaa fiddee isaan lamaanuu dhiqachiiftee , meeshaa bishaan itti dhiqachiifte gara manduubee dabarsitee, ammas deebitee dhuftee meeshaa shaayii fuutee , fooxadhaan minjaala isaan irratti soorachaa turan qulqulleessitee deebitee deemte. Namarraa hanga ammatittuu osoo homaa hin dubbatin calliseetuma ishee dhaggeeffata.

Itti fufte ammas Gaaddiseen. " hojii argachuutu narra ture. Carraan ani qabummoo kanuma. Barachuuf of gurguruu, hojii argachuuf of gurguruu. Kana booda wantoonni marti na jibbisiisan. Dhumarratti kunoo akkuma agartu Dagaagaa qabadheen baankii daldala Itiyoophiyaa keessa gale. Iccitiin

qacarame." Jettee ammas akkuma duraa san afuura dheeraa baafatte.

"Dagaagaa Tumsaa moo? Jedheen. Eeyyen Dagaagaa Tumsaa jetteen. " Dagaagan hojii jalqabee guyyaa lammaffaatti biirotti na waamsisee yoom sitti tola" naan jedhe. Arrabni isaa wal hidhaa. Yaalirran jira waan ta'eef diduu hin dandeenye. Of jibbus carraa biraa hin qabu. Akka isaatti dhiira jibbee hin beeku. Osoo ji'a jaha hin guutin hojjettuu dhaabbii na taasise....

Ergan hojjettuu dhaabbii ta'ee booda Dagaagadhaan hudduu kee dhungadhun jedheen. Lammisaa waliin wal barre. San dura garuu Dagaagan anuma eegaa oola waan ta'eef nama kamiinuu wal baruun dhoorkadha. Ergan dhaabbidhaan qacaramee booda mana koos nan geeddare. Akka tasaa Lammisaa waliin olla taane."

"Lammisaan hojjetaa mana baankii sanaa yoo ta'u walitti dhufeenyi inni namoota waliin qabu bakka hojiitti qofa. Ollaas ta'ee hiriyyaa walitti dhufuun hin qabu. Firrisaa, ollaansaa, fi hiriyyaansaa isaa kitaaba. Dubbisuu ... dubbisuu ... dubbisuu qofa hojiinsaa. Kanaan ala namni inni walitti hiiqenii odeeffannoo wal jijjiirun hin jiru.kitaabolee isaa qofa waliin jiraata. Yeroo hunda yoon isa argu kitaaba harkaatii hin dhabu. Akkuma wal argaa deemnun nagaa wal gaafachuu jalqabne.Turtii keessa waa'ee hojii keenyaa mari'achuu jalqabne..."

"Gaaf tokko guyyaa dilbataa mana isaatti shaayee na affeere. Mana isaa keessa 'sheelfii kitaabilee, teessoo lama, minjaala tokko, siree fi korojoo inni uffata keessa kaawwatu qofatu jira. Shaayee booda 'kitaaba dubbisuu ni jaalattaa?" naan jedhe. Akkan dubbisee hin beeknen itti hime. Jiruu fi jireenya karaa ittiin moo'annu keessaa kitaaba dubbisuun barbaachisaa akka ta'e

natti hime. Dubbisni mataasaatin madda gammachuu akka ta'e natti hime...."

Kitaaba THE KISS jedhamu kan DANIEL STEEL barreessite naaf ergisee akkan dubbisu na affeere. Yeroo na argu hundaa waa'ee kitaabichaa natti odeessa. Boodarra akkuman ta'e ta'eetan dubbisee xumuruu koo itti hime. Ammas kitaaba Afaan Oromoo KUDHAAMA JAALALAA jedhamu kan ABRAHAAM TASFAAYEE barreesse naaf ergise. Isa duraa caalaa dafeen xumuree deebiseef. San booda waa'ee barreessitoota kana lamaanii akkatti isaa waan wal fakkaatu karaa garagaraatin ibsan natti hime. Kitaaba biraa naaf ergise.... Osoma akkas jennu jaalalli Kitaaba fi Lammisaa na qabe. Seenan isaa kana fakkaata" jetteenii afuura dheeraa baafatte.

"Ammas wal jaalattuu? jedheen Namarraan sagalee dadhabaa tokkoon. Dubbiin hundi bitaa itti galeera. Inni kan barate dubartoota bareedina qaban adamsee dhuka isaanii xuuxee yoo fixe dhiisee deemudha. Dubartiin akka Gaaddisee kun immoo takkaa isa qunnamtee hin beektu. Amma maal akka godhu, maal akka jedhu dubbiin bitaa itti galuu hin ooltu? Bool'a kamtu isa liqimsa?

"Eeyyen ammas wal jaalanna" jetteen " waa'ee mana dhaabbachuu dubbannee hin beeknu. Niitii lama fuudhuu hin danda'u naan jedha. Fedhiinsaa waan naaf galuuf anis isa hin rakkisu. Walitti dhufeenyan ani dhiirota biroo waliin qabuuf inni dhimma hin qabu. Ija hamaadhanis na ilaalee hin beeku. Akka na jaalatu nan beeka. Anis nan jaaladha..."

" Yeroo tokko tokko waanan dhiirota biroo waliin raawwadhe yoon itti himu jireenya irraa muuxannoo fudhachuun gaaridha naan jedha. Wanti guddan wal jaalachuudha malee mana tokko

keessa waliin jiraachuu miti. Kun jaalala hin ibsu naan jedha." Jettee waa'ee Lammisaa keessa waan xiqqoo itti himte.

"Lammisaa bira bilisummaatu jira. Wanti hunduu bilisummaadhan gaggeeffama. Homaa na hin dhoksu. Anis waa isa dhoksee hin beeku. Jaalala akkasiitu jidduu keenya jira. Osoo kun hunduma keenya bira ta'ee ....Osoo uummatni keenya hundi akka Lammisaa ta'ee maal qabaayyu? .... Wanti hunduu isa bira jiraatee..."

" wanti hunduu yeroosaa eeggatee ni ta'a amantaa jedhun qaba. Anis Lammisaa hanga dhumaatti nan eega" jettee soba seeqqatte Gaaddiseen fuula Namarraa ilaalaa.

Gaaddiseen ammas itti fuftee "yeroo baay'ee maal akkan yaadu beektaa? Jettee gaafattee osoo deebii Namarraa hin eeggatin akkas jetteen " Namoonnni tokko tokko waan hedduu ni beeknajedhanii wayita isaan odeessuuf afaan isaanii banan duwwummaa keessa isaaniitu muldhata. Faallaa kanaatiin namoonni waa baay'ee beekan ennaa karaa ittiin of ibsan dhabanii rakkatanii karaa ittiin irraa waa argatan yaadamu dhiphina xiin sammuu namatti fida. Akkan An yaadutti baay'ee odeessuun baay'ee beekuu natti hin fakkaatu. Namni cal jedhus dubbii hin danda'u yookin dubbachuu hin beeku jechuus natti hin fakkaatu. Namni cal jedhus haalaa fi yeroo mijaa'aa argatu keessatti waan dubbachuu qabu ni dubbata..."

"Akkasumaan odeessun garuu irra caalaa duwwummaa gara keessaa agarsiisudha. Keessattuu yeroo baay'ee namoonni kitaaba dubbisan wantoota gadi fageenyaa fi kallattii adda addaatin xiinxaluu danda'u. gama biraatiin kanneen nama sadaffaa irraa oduu dhagahan garuu oduuf baay'ee muddamu. Kunimmoo caalatti wallaalummaa isaanii ifatti saaxila.

Dadhabbinni namoota akkasii inni olaanaan dhugummaa waa'ee wanta dhagahan sanaa milkaneeffachuuf tattaffii taasisuu dhiisuu isaaniti. Kunimmoo caalatti buqqee duudaa isaan taasisa."jetteen ammas ija ijasaa keessa ilaalaa.

" Lammisaa immoo gartuu kana keessaa atumtillee kan barbaadde keessatti ramaduu dandeessa. Inni garuu umriisaa guutuu kitaaba dubbisuun dabarse, dabarsaas jira. Kanaaf jaalalli keenyas akkasumaan itti fufa." jetteen .

Namarraan ammallee dubbiin kun maal akka ta'e homtuu dhufuufii hin dandanye. As yaadee achi yaadee kun jaalala akkamii akka ta'e waansaa wallaale. Jaalalli nama jaalatanitti dhimma hin qabne jaalala akkamiiti. "eenyutu dogoggore moo? Sila ana ta'innaa laata?" jedhee gaaffii of gaafate. Deebii dhabe. Itti yaade. Homaa.deebi'ees yaadu homaa waan haaraa ifa isaaf godhu hin arganne. Homtuu hinjiru. Maal jechuudha?

Gaaddiseen waa'ee walitti dhufeenya Lammisaas ta'ee namoota biroo waliin qabdu namatti himtee hin beektu. Namarraan garuu osoo ishee hin gaafatin kana mara itti odeessun ishee ishumaa ajaa'ibeera. Iccitii dhoksitee teessisaa baate mara gadi baaftee firfirsite. Akka Namarraan iccitii ishee beekuf iccitii mataashee gad baaftee firfirsuu maalif akka barbaadde isheedhafuu hin galle. Kana godhuu isheetif garuu of hin ceephine. " waa'en namaa nama ajaa'ibuu danda'a.Namarraan garuu waanan ani iccitii koo baasee itti himeef waan barbaade naan jechuu danda'a. kanaaf yoo guddate maal isheen kun daldaltuun foonii naan jechuu danada'a. Inni waan fedhe jechuuf, akka barbaadetti garee barbaade keessa na kaa'uf mirga qaba. Ani garuu anuma. Maalummaan koo kaleessaa eenyummaa koo har'aati. Dogoggoree jira ta'uu danda'a ; ani garuu yoomiyyuu anuma." Jettee of jajjabeessite.

“ Iftoomina keetif baay’een si galateeffadha.” Jedheen Namarraan dafqa fuula isaarra bu’e waraqaa lallafaa(soft) dhaan ofirraa haxaawaa. “Atis galatoomi” jetteenii itti fuftee ammas “ mee waan kana mara sitti odeessun koo eenyummaa koo akka bartuuf qofa osoo hin taane ofii keetifis ana keessatti of ilaaltee eenyummaa kee akka natti himtuufis jedheeni. Akka ati duungoo naaf ibsituuf jedheen....” Jetteen.

“ Imm ...” jedhe Namarraan. Yoo itti herreegee yaadu eenyumman Gaaddisee fi inni, hojiin isaa fi fedhiin Gaaddisee waan waliin deemuu danda’anii miti. Kanaaf akkuma jaakkettii isaa teessoo irratti fannisetti nama gadi bahee deebi’u fakkaatee “ dhufe mee nan deebi’a” jedhee bahee konkolaataa isaa keessa seenee sokke.

Lammaffaa gara kallattii mana Gaaddisee garagaree hin fincoofne. Konkolaataa keessa taa’ee ennaa waa’ee Jaakketti isaa yaadu, lammaffaa fuula Gaaddisee arguu akka danda’u yaade. Kanammoo godhuu hin barbaadne. Jabeenyi eenyummaa Gaaddisee akka labooba abiddaatti halaalatti isa sodaachise. Jaakketicha kan osoo hin fudhatin bahe akka isheen deemuusaa irratti hin barreefi.

Yoo inni Boolee gahee balbala mana Badhaasaa fuuldura gahee konkolaataa dhaabuf jedhu Gaaddiseen bilbila bilbilteef. Hin kaafne. Balballi banameefii yoo inni kutaa Badhaasaa seenu Badhaasan gammachuudhan liqimfamee addunyaa biraa keessa seenee dugdaan sireerra ciiseera.

Sabriin Badhaasaa hanga eegdee olitti kan isheen argatte. Osoo hin jaalatin diqamaan onneeshee guutuu Badhaasaf kennuuf deemti. Waa marti isaa itti toleera. Bareedina , Qabeenya, Yaada,

Ilaalcha, Jaalala inni namaaf qabu maal jettee maal dhiifti nama jireenya ishee keessatti isheen barbaadaa turte qofa osoo hin taane nama durbi kamiiyyuu isaaf dabarsitee of kennuu dandeessu. Nama madaallii kamiiyyuu guutuu danda'u.

Erga Badhaasadhaan gargar baatee gara kutaa kireeffatee keessa jiraattutti galtee akka dura yoo magaala baatee yookin adaamaa deemtee deebite yookin hiriyyoota ishee biras haa ta'u iddoo kamiiyyuu deemtee yoo deebite gootu waan kutaatti baratte qayyabattu yookin meeshaa muuziqaa taphattu, har'a kana godhuf humnas ta'ee yeroo hin qabdu. Wanti ta'e marti ajaa'iba itti ta'eera. Har'a daree ishee seentee , uffata ishee erga geeddarattee booda kan isheen of agarte firaashii isheerratti.

Kutaan isheen keessa jiraattu mana guddaatti aanee kan argamu yoo ta'u ; mana guddaa keessa kan jiraatu kireesitoota ishee fi maatii isaanii yoo ta'u, fuuldura ishee kutaaleen mana akka isheen kireeffattee sadi jiru. Kutaalee kanneen keessa immoo kan jiraatanhiriyyoota ishee kan daree tokkotti waliin barataniidha.

Sabriin kutaa xiqqoo gubbaarraa gadi balbiin waatii zeeroo gajjallaa koornisii madaabaraa keessa lafa ilaaltee ifa hamma human ishee osoo hin qusatin kennuudhan dukkana mana san keessaa "eessa abbaa keetii" jedhee ari'e ija keessa ilaalaa mata dura boraatii isheetii Raadiyootu sirboota adda addaa dhageessisa. Firaashii ishee gara gadiitti kan argamu kiboordiin ittiin isheen muuziqaa taphattu har'a hojii hiikaniiru. Dabtarri fi kitaaboleen fuuldura ishee jiran har'a Igzaabiheer aab dha hin qotamnu hin bocamnu jedhaniiru. Meeshaalees ta'ee nama mana san keessa jiru jidduu har'a wal qunnamtiin hin jiru. Hundumtuu har'a dhimmuma dhuunfaasaat dalaga.

Jaalalli Badhaasaa fi Sabrii hidda horateera jira. Amma booda isaan nama tokko ta'aniiru. Inni dhimma ishee, isheen dhimma isaa dhimma kooti jedhaniiru. Inni ishee malee ishee isa malee waan biraa hujuun hafeera. Isheen isaaf inni ishee jecha jiraachuu erga jalqabanii bubbulaniiru. Lamaansaanii bidiruu jaalalaa yaabbatanii galaana jaalalaa keessa waliin daakaa jiru.

Torbee guyyaa wal arganiitti jaalala cimaa keessa seenan. Sabriin finfinneedhaa kaatee fageenya kilomeetira dhibba tokkoof diigdamii sadi , badhaasan Adaamarraa kiilo meetita digdamii sadi gara bahaa fagaatanii guyyaa dilbataa tokko waliin sodareetti waliin bashannana oolan. Guyyaa sana guutuu waliin bashannanaa oolanii addunyaa jaalalaa kan jedhame osoo isaan hin hafin keessa burraaqaa oolanii galgalarra gara Adaamatti deebi'an.

Guyyaa kana ilaalchisuudhan Namarraan galgala mana isaatti lamaansaanii irbaata affeere. Nyaataf dhugaatii boodas Namarraan eenyummaa Sabrii Badhaasaa dursee waan beekuf kiboordii qopheesseti eege. Sabriin akka kiboordicha isaanii taphattu erga affeeree booda lamaan isaanii taphachiiftee gammachiifte.

Banii hii... bani na bani

Bani naaf onnee kee....

Sirba Hamammal Abaatee. Sabrii kiboordiin taphatti, Namarraafi Badhaasan shubbisa isaanii jabeessaniiru. Seequn Sabrii gammachuu isaanii dachaan dabaleera. Gammachuu jiruusaa keessatti gammachuu akka har'aa waan argatee beeku hin fakkaatu. Alaa manni isaanii bashannaneera.

Badhaasan akkanatti gammadee arguun isheemmoo Sabriif gammachuurratti gammachuu dabaleera. Garuu Namarraan akkamitti kana beekee meeshaa muuziqaa kana qopheessee eege laata? Gaaffii Badhaasan keessa isaatti deddeebisaa tureedha.

Guyyaan Sabriin itti Adaamadhaa deemtee finfinnee dhaqxee kutaa seentee barattu muraasa ta'aa dhufaniiru. Yeroo baay'ee Adaama fi dhaabbilee maatii Badhaasaa kan iddoo adda addaa jiran irra Badhaasaa waliin deemudhaan kan isheen dabarsitu. Yeroo heddu isa waliin dabarsuun gammachuu isheef kennuu qofa osoo hin taane jireenyuma ishee guyyuu ti. Waan hunda wal wajjin huju. Adaamaa illee yoo jiraatte mana Badhaasan qofa isaa kireeffatte keessa isa waliin turuun kan isheen dabarsitu. Sabrii barbaannan mana Badhaasaa dhaquun gahaadha.

Nama wal jaalatuuf guyyaa tokko osoo wal hin argin walirraa fagaatanii turuun hangam akka cimu namumti jaalatee arge haa dubbatu. Sabriin garuu oduun har'a dhageese nageenya ishee dhoorkeera. Tasuma tasgabbaa'uu hin dandenye.lafaa fi samiin itti naanna'eera. Wanti ishee liqimsu maal haa ta'u? waan qabdee gadhiiftu wallaalte. "yoo garanatti qalan gogaatu bada, yoo garanatti qalan foontu bada" jedhamaa mitii.

Badhaasan barnootaf gara biyya Ameerikaa deemuf. Abbaansaa humnaan dadhabuu isaatin walqabatee ergaan kun kan itti fufuuf rakkachuurra daldala fi hojii biizinasii kana abbummaadhan itti fufsiisee dhaloota dhufutti kan dabarsuu danda'amu yoo beekumsi barnoota jabanaatin deeggarame jiraate qofa akka ta'u waan amanuuf , obboo Kumarraan kan akka Badhaasanis biyya Ameerikaa deemee yuunivarsiitii tokko seenee akka barnoota biizinasii barachuu qabu murteessan. Badhaasanis kanatti ni amana. Garuu yeroo isaa eeggachuu

dhabuu isaatti keessi isaa gammachuu hin qabu. Ta'us sababoota lamaaf carraa kana of jala dabarsuu akka hin qabne murteesse.

Sababni duraa ajaja abbaasaa diduun aadaasaa waan hin taanef. Sababni lammffaan abbaansaa humnaan dadhabaa, umriin fagaachaa dhufuunsaa akkuma umriin jaarsichaa dabalaa deemun carraan itti gaafatamummaan isatti dabalamaa deemuu fi itti ulfaachuusaa dhiyaachaa kan deemu ta'uusaarra darbee osoo akka tasaa obboo Kumarraan boqotanii wantoonni kallattii jijjiiratu. Kanuma Sabriitti himee yeroo gabaabaa keessatti akka barnoota isaa xumuree deebi'uuf murtee kanarra ga'e.

Sabriin waan qabdee gadhiiftu wallaltterti. Imimmaan ishee galoo ji'a hagayyaa fakkaate. Garaanshee boora'eera. Ganamaan kaatee gubanii dura teessee boossi. Takka kuusaa suuraa (Album) Badhaasaa , takka Badhaasaa ilaaltee booyicha keessaa fuuti. " Sabrii maaloo na hin cinqin kaa! Yeroo gabaabdudhaaf bar. Anoo guyyaa ji'a muraasafin deemaam bar. Yoo waaqayyo jedhe guyyaa eebba keetii duran deebi'a. akkuma ati eebbifamteen immoo cidha keenya raawwanna. Hangasitti wanti si rakkisu hinjiru. Rakkoon tokkollee si qunnamnaan namni akka kootti si cinaa dhaabbatu jira; Namarraa...."itti fife ammas " kanaaf wanti si yaadchisu tokkollee jiraachuu hin qabu. Ana waliin immoo guyyaa guyyaadhan bilbilaa fi iskaay pii dhan wal agarra. Sekondii tokkoofis cinqamuun sirra hin jiru....." jedheen bakka isheen teessee booyaa kuusaa suuraa isaa ilaalaa boossutti fuuldura ishee jilbiiffatee.

Sabriin ammas waan Badhaasan jedhuun dhagahuufii hin dandeenye. Keessi ishee baay'ee sodaateera. Dhahannaan onneeshee humnaa ol itti ta'eera. Calliftee imimmaanshee roobsuu itti fufteerti. Tanuma keessa Badhaasan kuusaa suuraa harkasheetii fuudhee dafee dafee gargalchee " ilaa Sabrii suuraa

kana ilaali. Kan harmee kootiti. Isheen kun harmeedha. Kan ilaalaa jirtu immoo Sabriidha. Lamaan keessanuu anaaf harmee kooti.Isheen kun sitti na dhiiftee deemte, bakka dhugaa dhaqxe. Atimmoo eenyutti nadhiiftaree? Kanan qabu isin lamaan qofa. Kanaaf waadaa naaf galte immoo hin irraanfatin. Imaanaa harmee kootii situ fiixaan naaf baasa. Adaraa kee Sabrii waan takkallee hin yaadin...." Jedheen Badhaasan ammas ija ishee keessa ilaalaa bifa kadhaatin. "Wanti si rakkisu yoo jiraate immoo kunoo obboleessi koo siif jira. Wanta hundaaf inni jira. Ana jechuun isuma. Isa jechuunis akkasuma. Mee maaloo Namoo waan hunda hubachiisi ati." Jedheen Badhaasan fuula isaa gara Namarraa garagalchee.

Namarraanis dabaree isaatin Sabriitti dhiyaatee " ilaa beeki Sabrii Badhoon kan biyya Ameerikaa turu ji'oota jahaf qofa. Hangasitti immoo an siif jira. Akkuma inni sila sin jedhemmoo yeroo yerootti bilbilaa fi iskaay pii dhan wal agartu. Kana biraan guyyaan eebba keetii osoo hin gahin waan deebi'ee dhufuuf wanti si cinqu hin jiraatu. Waan tokkommoo hubachuu qabda; yeroo ammaa biizinasii hamma kana guddatuu mitii suuqii tokkollee gaggeessun hangam akka cimu ni beekta. Kanaaf immoo murtii kana fudhachuun hangam cimaa ta'uu akka danda'u tilmaamun siif rakkisaa natti hin fakkaatu. Keessattuummoo nama akka Badhaasa gargaaraa hin qabne kanaaf hangam barnoonni barbaachisa akka ta'e hubachuun barbaachisaadha. Kunimmoo jiruu keessan gara fuulduraatif hangam murteessaa akka ta'e hubachuutu sirraa eegama. Kanaaf Sabrii osoo gadda dhiiftee miira gammachuutin isa eebbiftee gaggeessitee gaaridha." jedheen Namarraan Sabriin akka Abdii isa hambisuuf qabdu kuttuuf keessa isaatti gammachuun itti dhagahamus waan gadde fakkaachaa.

Badhaasan ammas deebi'ee dhufee fuuldura ishee jilbiiffatee " Ilamee Sabrii koo har'a galgala immoo Aabbaa waliin waanan wal isin barsiisuf yoo rakkoon jiraate Aabbanis si gargaaru. Waan ta'uu qabu hundaa aabbaa waliin mar'attee siif guutamuu danda'a. waan si barbaachisu mara aabbatti himtee argachuu akka dandeessu siif godheen deema. Kanaaf anas cinqitee ofiifis hin cinqamin...." Jedheen. Boodarra Sabriin waan gootu dhabnaan moo'amuu isheetif harka kennitee walii galan. Sadaansaanituu ciree waliin nyaatanii Badhaasan Sabrii finfinnee geessee deebi'uuf, Namarraan immoo obboo Kumarraa waliin Asallaa deemanii haala hojii ijaarsa hoteela haaraa maal akka fakkaatu ilaaluf gargar bahan.

"Namoo galagala dhimma kanarratti waan aabboo waliin mar'annuuf yeroon koottaa" jedheen. Erga addaan bahanii booda Badhaasan gara finfinnee deemee wantoota xumuruu qabu tokko tokko erga xumuree booda gara Adaamaa deebi'ee dhufuuf qajeele. Namarraanis obboo Kumarraa waliin gara Asallaa deemuf konkolaataa keessa seenanii qajeelan.

Osoma taphatanuu Namarraan dhimma Badhaasaa fi Sabrii obboo Kumarraatti kaasee. Obboo Kumarraanis dhimmicha erga adda baafatee booda waa'ee Sabrii qorachuutti ka'e. keessumattuu ilaalchi inni durba oromootif qabu gad aanaa ture. Hanga tanaa hubannoo kan argate yeroo darbe erga Badhaasan waan tokko tokko itti himee booda. Ta'us ofirraa jalqabuu hin barbaanne. Keessattuu ilmisaa durba Amaaraa akka fuudhu kan inni barbaadu.

" Erga ta'eemmoo ilma koo intalattii sabni ishee maali?" jedheen Namarraadhan " Toole, Obboo Kumarraa maal taatan? Ammayyuu ilaalcha akkasii kana hin dhiifnee isin. Yeroo ammaa kana nama sanyiin, bifaa fi amantiin addaan qoodun

hafeera. Osoo ta'eeyyuu inni kan kaadhimate sabboontuu Oromooti. Kana biraan bareedina ishee osoo agartanii ishee laalanii lafa laalun nama jibbisiisa. Gaafa argitan immoo sirriitti beektu." Jedheen Namarraan teessuma isaa tottolchachaa.

Daqiiqaa muraasaf lamaansaanii jidduutti callisni erga gonfamee booda; "Sabboontuu Oromoo naan jettee?" jedhee gaafate obboo Kumarraan. "Eyyen, Sabboontuu Oromoo jedhamaa mitiiree?" jedheen Namarraan kokkolfaa obboo Kumarraatin. "hinumaa wanti nama gaddisiisu intala hiyyeessa harka qullaa ta'uusheeti malee. Osoo akka anaatii filannoo keessantu sirriidha. Ani garuu Badhoo kadhadheen waanan dadhabefin malee kanuma isin yaaddaniif kanatu wayyaafi ture. Hundaafuu amma yeroonsaa darbeera. Yoo ta'uu baatellee booduma waan ta'e mari'annee goona malee amma dhimma kanarratti mormii kaasun barbaachisaa miti. Innis deemee haa deebi'u. isheenis mee barnoota ishee haa xumurtuutii boodarra mee waan ta'uu qabu mari'annee taasinaa...." Jedhee Namarraan obboo Kumarraa aarse." Kan hiyyummaallee bor hojjetanii argatuu fayyaan haa jiraatu malee, eega isaaf ta'ee ani imaanan haadha isaa narratti hin hafin malee homaa miti. Garuu akka udaan dheeffutti albaatirra hin teenye itti himi." Jedheen obboo Kumarraa aaridhaan. Osoma kanaaf sana odeessanuu magaala Asallaa ga'anii iddoo gamoon Hoteelaa haaraa obboo Kumarraa itti ijaaramaa jiru ganda Burqituu(08) ga'an.

Obboo Kumarraan hanga inni koontiraactaroota isaa waliin mari'atutti Namarraan Obboo Kumarraa achumatti Dhiisee konkolaataa duubatti deebisee deeme.

"Aabbaa kaadhimni koo amma ni dhufti. Siin immoo walin barsiisa.kanaf amma booda ija ana ittin ilaaltun akka ishees ilaaltu abdiin qaba. Eenyummaa ishee immoo yeruma isheen dhuftu

sirriitti barta...." Jedheen. Badhaasan obboo kumarraatin mana isaanii keessa taa'anii deemsa boruutif waan tokko tokko mar'achaa osoo jiranuu. " Intala eenyuti silaa ta'ee ilma koo" jedheen obboo kumarraan ofeggannoo Namarraan itti kenne keessa isaatti yaadaa. Inni kana dubbatee osoo Badhaasan deebii hin kenniniif bilbilli isaa iyyite. "kunoo dhufteerti amma wal bartu aabbaa" jedhee utaalee bahe.

Obboo kumarraan waan arge amanuu dadhabe. Abjuudhanillee waa'ee intala tanaa yaadee hin beeku. Keessattuu intala hojjetaa isaa ta'uunshee baayee isa rifachiise. Sabrii Gulummaa. Obboo Gulummaa ,hojii gaggeessaa dhaabbata isaanii meeshaalee manaa fi biiroo oomishu kan damee Adaamaa naannoo Firaankoo. Haa ta'u malee isaan keessa wanti isaanitti dhoksuu hin barbaadne yoo jiraate intalattii jaalachuu isaati. Waa hunda caalaa Sabriis taatee abbanshee obboo Gulummaa Sabboonaa oromoo ta'uusaa hin beeku ture obboo Kumarraan. Yeroo dhimma hojiitif mar'atan afaanuma Amaaraa kanaan walii galu. Osoo kun hin ta'in durumaa Sabriitti qalbiin isaanii rifachuun isaa hin oolle. Akka amma arge kanatti yaaduu baatus. "wallaalli bishaan biratti nama dhoobessa" jedhaamitii mammaaksi oromoo. Kanaaf gammachuun itti dhagayameeti kan bule.

Kanumaan Sabriin halkan san manuma san bultee ganama imimmaan ishee roobsaa ishee fi Namarraan hanga Buufata Xiyyaaraa Booletti Badhaasaa gaggeessuf obboroodhan gara finfinnee kutan. Yeroo sadaan isaanii buufata xiyyaaraa Boolee ga'an mooran sun namoota fi konkolaattota namoota gara biyya alaa bararuu deeman gaggeessuf, kanneen biyyoota addaa addaatii dhufan immoo simachuuf qophaa'aniin guutameera. Namarraa fi Sabriinis kanumaafi kan har'a mooraa sanatti argaman, Badhaasaa gaggeessuf. Namoonni moora sanaa harki

caalu kuun gammachuuf, kuun gaddaaf booya. Nama yeroo baay'ee waliin turanii fi jaalataniin adda bahuun nama boochisa. Nama osoo wal hin argin waggaa baay'ee turan arguunis nama boochisa. Haa ta'u malee kamtu kamiif booya kan jedhu beekun rakkisaadha. Kan nama fayyaa biyya alaatti ergee booyaa reeffa isaa booledhaa fudhatus waan xiqqaa miti.olkaattes gadi kaattes mooraa buufata xiyyaaraa booleetti hiddi darbitu lafa hin bu'u.

Badhaasa fi Sabriin erga yeroo dhumaatif walitti maramanii nagaa walitti dhaammatanii gargar bahanii booda Badhaasan Namarraadhaf nagaa dhaamee, imaanaa itti kennee yoo inni iddoo gaggeessitootni dhaabbatanii firoottanii fi hiriyyoota isaanii gaggeessanii bahee gara xiyyaara isaaf qophaa'etti deemu; dubartiin takka daa'ima harkarratti baattee, "Badhoo...Badhoo..."jettee waamte afaan ishee shooshifte. Yoo inni Sabriitu na waame jedhee ofirra garagaree ilaalu; " Badhoo, ... mucaan kee abbaa koo na agarsiisi malee jettee na rakkisteerti. Mucaa keetin nagaa jedhiin. Beebii kunooti aabbaan. Kunoo abbaa kee ilaali..." jetteenii dubartittii dubbii afaanii hin fixin namichi cinaa ishee dhaabbate tokkolle dabalee; ".... Argatteertaa? Animmoo utuu ati hin argin waan si jalaa dhokatee deemen se'ee bar." Jedheen kokkolfaa dubbii ishee jabeessef. "... essenyu isin? Maal jettu? Maal taatan? ..... Sabrii .... Sabrii ..." jechaa yoo inni kaatee as deebi'u Namarraan dafee osoo inni hin bahin dhaqqabee deemi ati anatu fixaa. Deemi ani jira; deemi ati Sabriif anuu jiraa " jedheenii isa gaggeessee deebi'ee yoo ofirra ilaalu Sabriin hin jirtu.

Badhaasan booyichaan xiyyaara seenee gara biyya Ameerikaa kutaa 'minnessota' tti qajeele. Sabrii waan argitee fi dhageesse amanuuf ni rakkatte. Of wallaalte. Bakka jirtutti madaala ishee eeguu hin dandeenye. Ofirra garagartee gara balbala bahiinsaatti

qajeelte. Tasgabbaa'uu hin dandeenye. Eessaa garamitti? Maalif? Akkamitti? Akka deemtu yaaduf yeroo hin qabdu. Deemuushee malee eessa deemaa akka jirtu hin beektu. Osoo deemaa jirtuu osoo daqiiqallee hin guutin lafti marten. Karra alaa gad baha osoo jirtu lafa dhoofte. Qaamni ishee marti dhiigan cuuphameera. Namarraan Badhaasaa gaggeessee deebi'ee yoo ishee dhaqqabuuf fiigee bahu ishee dhadhaa ibidda buute taaterti.

***********

Guyyaa lama booda Sabriin hospitaala keessa jiraachuushee kan barte. Hirriiba dheeraa keessaa kaatee yoo isheen cinaa ishee ilaaltu; qaamni ishee gulukoosii waliin wal qabatee jira. Of fuulduratti nama argite. Takka jettee eenyummaa isaanii yoo hubattu obboo Gulummaa fi aaddee Ibseen taa'aniiru. Maal akka dubbattu, maal akka hojjechaa jirtu, wanti isheef gale hin jiru. Garuu hospitaala keessa jiraachuu ishee barteerti. " Maal taateti kan kufte" jedheen obboo Gulummaan akka isheen of barte barraan miira aaritiin. " Maaloo dhiisi dura of haa bartuu" jette aaddee Ibseen. Kanuma keessa doctor Baayyen dhufee; ".... Al tokko mee gad ba'aa" jedheen. Wal fudhatanii bahan obboo Gulummaa fi aaddee Ibseen.

Akka bu'aan qorannoo mul'isutti dhukkubni ishee rakkoo narvii waliin wal qabata. Dhukkubichi yaala barbaachisaa argachuu yoo baate gara sammuu goruun maraachisuu danda'a. dhumarrattis qaama ishee naaffisuun ajjeesuu kan danda'uudha. Dhukkubni kun yeroo baay'ee kan miidhu namoota yaada of keessa baasanii namatti ibsanii furmaata argachuurra ofuma keessatti gad nyaatanii dhimma isaa gad fageenyan yaadan irratti kan mul'atu yoo ta'u shamarran biyya keenya caalatti dhibee kanaaf saaxilamoodha.

Dhukkubichaaf yaala guutumaan guututti argachuun sadarkaa diinagdee biyya keenyatiin meeshan bitamee biyya keessa gale hin jiru. Sadaarkuma ardii afrikaatittuu yoo ilaalle hin jiru. Kanaaf biyya biraat deemtee yaalamuu qabdi jechuudha. Kana koreen boordii hospitaala xiqur ambessaa murteesse.

Doktor Baayyenis aaddee Ibsee fi Obboo Gulumma biiroo isaatti waamee kanuma itti hime. " obboo Gulummaa dhibeen intala keessanii hamaadha. Yeroo gabaabaa keessatti yaala argachuu qabdi. Kun ta'uu baannan lubbuu isheetirra balaan ga'uu danda'a. Dhibeen kun namoota uumamaan hamaas ta'ee gammachuu isaanii baasanii namatti hin himnerratti jabaata. Kanneen waan isaan qunnamu mara osoo namatti hin himin ofumaa xumuruuf yaalii godhanitti sababa sammuu isaanii cinqamuun uumama. Dhukkubichi yeroo gabaabaa keessatti yaala barbaachisaa argachuu baannan jalqaba gara sammuutti darbuu dandeettii yaaduu, yaadachuu, xiinxaluu, namaa huba. Boodarra madallii ejjennoo warraaksun gara maraatutti geessa. Kana qofa godhees miti kan dhiisu. Qaama namaa naafa godhee yeroo hin beekamne keessatti lubbu dabarsuu danda'a.

kanaaf intala keessan daftanii baraaruu qabdu. Wanti rakkisaa ta'u yaalli dhukkuba kana Biyyoota Afrikaa keessatti argamuu baachuu isaati. Kanaaf qarshii xiqqoo barbaadatii intala kana baraaraa..." jedheen Dr Baayye Obboo Gulummaa fi Aaddee Ibseedhan. "Dr yoo yaala argatte ni Fayyitii?" jetten Doktora gaafatte aaddee Ibseen fuula obboo Gulummaa Gurraacha'e ilaalaa. "Eeyyen yaala barbaachisaa argannaan ni fayyiti. Hangasitti immoo qoricha yeroof lubbuushee tursiisu asii ni kenninaaf. Yeroo yeroodhanis sakatta'a barbaachisaa ni goonafi. Hordoffii fi gargaarsa barbaachisaa ta'e hunda ni goonafi. Isinumti dafaatii lubbuushee dhaqqabaa" jedhee Dr Baayyen ammas irra deebi'ee gorse.

Yaalli kun biyyoota kam kam keessatti argama?" jedheen obboo Gulummaan miirri aarii fuula isaarraa dubbifamaa. " Yaalli dhibee kanaa biyyoota akka Faransaay, Ixaaliyaa, fi Hindii keessatti ni argama. Dabalataan immoo hospitaalli dhimma dhibee kanaa qofaaf dhaabbate biyya Ameerikaa kutaa 'Minnessota' keessatti argama. Inni kun garuu biyyoota kaan irra gatiinsaa mi'aadha." Jedheen Dr Baayyen. "Biyyoota kaan keessatti qarshii hammamii barbaachisa?" jedhee gaafate obboo Gulummaan hoollachaa. " Biyyoota Awurooppa fi Eeshiyaa kanneen keessatti naannoo doolara Ameerikaa kuma dhibba sadii ni gaafata. Ameerikaa taanan garuu kun dachaadhaa ol. Kanaaf biyyoota kanneen keessaa tokko yaalutu gameessa." Jedheen Dr Baayyen fuula mararfannaa itti argisiisaa.

Marii bal'aa erga gaggeessanii booda obboo Gulummaa fi aaddee Ibseen biiroo Dr Baayye dhiisanii bahan. " Dhageessaa ? amma booda intalan hin dhalchinee jedhee horiin baasu tokkollee hin qabu. Yoo barbaadde yaa fayyitu. Ta'uu baannan ana homtuu nan galchu. Qarshii kana hunda bakkan fuudhuu hin qabu ani...." Jedheen obboo Gulummmaan aaddee Ibseedhan. Aaddee Ibseen osoo deebii hin kenniniif booyaa gara manaa deemtee nyaata qopheessitee gara hospitaalichaatti deebite. Aaddee Ibseen yeroo torban lamaaf hospitaala xiqur ambessaa keessatti ishee yaalchisaa turanii torbee lama booda Sabrii gara mana jireenya isaanii kan magaalaa Adaamaatti fuudhanii galan.

Carraan lubbuu Sabrii aaddee Ibsee harkatti kufeera. Aadde Ibseen immoo qarshii kana boolla seente seentee fiduu qabdi. Isheenis qarshii kana argachuuf dhagaan hin fonqolchine hin jiru. Ol kaattee gad kaattee dadhabnaan obboo Qalbeessaa biras dhaqxe, qarshii liqeeffachuu. Gaafa isheen qarshii isa gaafattu; "waan qabsiiftu qabdaa?" jedheen. "Osoon waanan qabsiisu qabaadhee maalifan isa gurguree ittin hin yaalu" jetteen akka

kadhachuu ta'aa. " Homaa hin qabu. Intalli koo na jalaa du'uuf deemti maaloo?" jettee gadi jettee kadhatte. " Osoo waan qabsiistu hin qabaatin qarshii hamma kana gaafachuun kee gowwummaa sitti hin fakkaatuuree? Kana biraan abbaan manaa kee itti walii hin galu." Jedheenii qarshicha dhoorkate.

************

Guyyaa Sabriin hospitaalaa baatee gara manaa deemtu Dr Baayyen akeekkachiisa tokko tokko kennaniif; " hin dhiphatin, hin gaddin, waan humna keetii ol ta'e hin yaadin waan si bashannansiisu qofa hojjedhu. Yeroo yeroodha guyyaa beellama keetii kabajii koottuu ilaalami. Wantoota fayyaa kee miidhuu danda'an irraa fagaadhu..."

Bu'ura doktorri ishee gorseen Sabriin erga guyyaa hospitaalaa baatetii waan Dr jedheen hojiirra oolchuf yaalii gooti. Yemmuu mana keessa teessu fiilmii 'komeedii' daawwatti. Yeroo tokko tokko muuziyeemii deemun hojiilee aartii doowwaatti. Erga itti fooyya'ee booda immoo meeshaa muuziqaa jaalattus taphachuu jalqabdeerti.

Gaafa dilbataa tokko ganama Eebbisaa agarte. Mucaa jaalallee ishee kan ijoollumaa. Nagaa wal gaafatanii maal akka hojjetu gaafatte. " Yeroo ammaa kana fakkiin kaasa. Dhaabbata mataa kootii 'Golden state Art and Advertising' kan jedhamu banadheen hojii beeksisaa hojjedha. Yoo eyyamamtuu taate immoo asuma gamoo Hoteela intarnaashinaal tiitas kanarra jira waan ta'eef si affeerun danda'a. sirumaa fuuldura kanatti Egzibiishiinii fakkii waanan qopheessuf fakkiiwwan ilaaltee yaada naaf kennitaa..." jedheen. Isheenis tole jetteenii walii galanii fakkiiwwan adda addaa daaw'achiisee boodas bunaaf shaayii waliin dhuganii ;waan agarte baay'ee dinqisiifattee yeroo biraa akka wal argan walii

galanii, bilbila wal jijjiiranii hanga bakka taaksii itti qabataniitti gaggeessee biraa deebi'e.

Erga inni biraa deebi'ee booda Namarraan kararratti itti dhufe. Isheenis osoo hin dubbisin bira tartee deemte. Isheedhaa manatti galee xinnoo boqotuu Badhaasan bilbileef. Kaasuu didde,bilbila Badhaasaa ta'uusaa beeknan. Bilbilli irra deddeebi'ee waamus isheen sagalee isaa dhagahuu mitii maqaasaatuu dhahuu hin barbaanne. Kanaaf bilbila isaa irraa kaasuu didde.

***********

Namarraaf erga Badhaasan biyya Ameerikaa deemee booda jiruu fi jireenyi qajeelee jira. Waan xinnoo hojjetee qarshii baay'ee obboo Kumarraa harkaa fudhata. Obboo Kumarraan akka Badhaasatti waan isa amananiif waan inni jedhe hundaa ni guutuf. Bakka hojiif deeme maratti jaalallee fi teessoo qaba. Asallaatti Jaalallee, Dheeratti jaalallee, Adaamaa keessaa immoo jaalalleewwan, Moojoo fi Bishooftuudhaayis akkasuma. Finfinnee immoo kutaalee magaalaa kurnan keessayyuu qabaachuu hin oolu. Bakka bulu maratti kophaa bulee hin beeku. Carraa argate maratti ni fayyadama. Yoo namni akka Gaaddisee isa qunname immoo dhiiset baqata. "Hantuutni boolla lama qabdu hin duutu" jedhamaa mitiiree. Akkanaaf akkas jedheet akka talaallii shamarraan beeku hunda waliin gaha.

Dhalatee kan guddate magaala Adaamaa naannoo piikook jedhamtu kessaatti yoo ta'u maatii isaatif ilma hangafaati. Kanaa matii isaa keessatti ilmaa qofa osoo hin taane akka obbolessa abbaa tti ilaallama. Kanaaf wanti maatii san keessatti raawwatamau hundi kan ta'uu danda'u gama isaatin mariin erga gaggeeffamee booda ture, amma maatiin isaanii gargar faca'ee

wanti hundi kallattii jijjiiirratus. Abbaansaa dur namaan ajjeefame. Haatisaa dhiyeenya sababa dhibeetin boqotan. Haati isaa utuu yaala barbaachisaa argatanii ni fayyu tureeyyu. Garuu hin dandeenye. Obboleewwan isaa bibittinna'anii iddoo adda addaatti waan carraasaanii hojjechaa jiraatu. Barri dabareen naanna'a akka jedhamu sana amma ormatu dafqa isaanii nyaachaa jira.

Amantiin inni waaqa irratti qabus kun nama waaqa qarshii qabu isa jechisiseera. " Amantiin dhugaa waaqayyo yookin saayixana waliin wanti walitti fidu hin jiru. Jechi Amantaa jedhu anaaf naaf hin liqimsamu. Amantaan kan jiru ana onnee koo keessa yookin immoo laphee koo keessa malee , Abbootii amantaa bira yookin bataskaana yookin masjiida miti. "

"Akkan an hubadhutti Amantaa jechuun wantoota walitti fiduu, walitti guurun tokko taasisuu jechuudha. Gamtaa uumuu ,gamtaa uumun tokko ta'uu jechuudha. Gamtaa uumun barbaachisaadha ta'a ,gamtaan jiraachuu baatus walitti qabuun mataansaa barbaachisaadha ta,a. Garuu abbootin amantaas ta'anii fakkeessitoonni amantaa waan kana hiddasaa jalaa kaasanii balleessaniiru. Haalli isaa geeddarameera. Namoota hunda walitti qabuun osoo isaanirra jiraatuu isaan addaan qoodanii kaanin Ortodoksii, pirooteestaantii, kaatolikii , musliima ,joobaa ..... jedhanii addaan qoqqoodudhaan isa amantaa tokko hordofu kan biraatif diina dhoksaa taasisaniiru.kun immoo hiika amantaa cilee kan dibuudha. Sirumaa amantaan amma addunyaa kana irra jiru

namoonni jecha amantaa jedhullee akka irraanfatan isaan taasiseera. Kunimmoo sababa malee kan ta'ee miti"jedha.

Amantaa jechuun gola tokkootti , iddoo tokkotti dhufuun galateeffachuu jechuudha. Ani immoo kun yeroo ammaa addunyaarra ni jira jedhee hin amanu. Hundi keenya tokko jedhee hin amanu. Tokkummaan gamtaa qau hin jiru. Osoo tokkummaa qabaannee maalif waa meeqa nu harkaa ba'a? kunimmoo jireenya amantaa addunyaa kanaa ni dukkaneessa" jedha. Walumaa galatti jireenya waaqas ta'ee kan saayixanaa ni amana.

Isaaf waaqni abbaa ifaa yoo ta'u saayixani immoo abbaa dukkanaati. Lamaan isaaniyyuu hin beeku. Kanaaf ani nama walaba dha ofiin jedha. Kanaaf ani nama guutudha jedha. Namni guutun immoo kan jiraatu ammuma. Amantaa jedhu qaba. Nama guutuu tokko biratti ammo guyyaan har'a ,bor, yookin iftaan jedhamu hin jiru. Jireenyi har'uma . jeeynanni isaaf lafuma kanarra jirti. Kana boodas ta'ee kana dura wanti jireenya jedhamu hin jiru. Yoo jira jettan immoo raga nuu kennaa "jedheeti nama waa'ee amantaa isa barsiisuu yaaluf deebii kenna.

"Kanaaf namni of ta'e tokko oduu dadhabaa akkasii kana irraa bilisa.Sirumaa wantoonni akkasii isa kofalchiisu. Kana kan hojjete edan genet (jeeynata) kan san hojjete immoo azaaba gala kan jedhu bubbeedha" jedha.

Maatii isaa keessatti mootii olaanan qarshiidha. Qarshiin jiraannan wanti hin guutamne hin jiru ture. Qarshiin jiraannan samiirra karaan jira jedhamaa mitii? Gama biraatin maatii dhiiga namaa danfisee dhugu, dafqa hiyyeessaa xuruuree dhuunfatu foon namaa waaddee, lafee hiyyeessaa caccabsee,hidda sanyii namaa kukutee, qabeenya uummataa kan ofii godhatu biratti qarshiin yoo moo'e maal nama ajaa'iba.

***********

Aaddee Ibseen qarsshii ittiin intala ishee yaalchifattu argachuuf asii fi achi figuushee itti fufteerti. Namni isheen liqii hin gaafatin yoo jiraate nama qarshii hin qabne qofa. Namni liqeessuf garuu hanga ammaatti hin argamne. Alaa homaa dhabnaan ammammoo manatti ol deebite. Meeshaa faaya ishee hunda walitti qabdee gurguruu yookin qabsiistee qarshii liqeeffachuuf. Kanaafis meeshaalee faaya ishee iddoo olkeesse maraa walitti qabuu jalqabdeerti. Osoo isheen kana gootu obboo Gulummaan alaa ol seenee "maal gochuuf jirta?" jedheen. "Faaya koo gurgureen intala koo ittiin yaalchisa. Osoon an ishee ilaaluu intalli koo du'uurra faayi koo natti hafuu wayya" jetteen meeshalee ishee mijaalarratti guuraa.

"Ahaa kaayyoon kee inni olaanan ana hiyyoomsu akka ta'e beeka. Amma meeshaa kana tokko tokkon bakka isaatti deebisi" jedheen aaridhaan

"Toole, intala kootu osoon an ilaalu du'aaree? "sun ana hin ilaallatu.kan na ilaallatu kanaadha."

"Anammoo na ilaallata. Waanan qabu gurguradheen ilmoo koo yaalladha."jetteen imimmaan ofirra roobsaa. "Kanaafuu...."

" kanaaf nan gurgura kaa!" jetteen dallansuudhan. Takka kaballaadhan fuula keessa rukutee, Booksii tokko itti dabalee kimbil godhee achi kuffise. Ennaa isheen kuftee lafa ciiftee boossu meeshaalee faayaa san hundaa funaanee ol kaa'e.

Booda Rabbirraa fi Sabriin dhufanii haadhasaanii sossobanii Sabrii fi aaddee Ibseen dafanii mana sanaa bahanii dheeffan.Sabrii fi aaddee Ibsee kan mana sanaa dheeffanii bahan achumaan hafuuf osoo hin taane hanga aarin obboo Gulummaa irraa qabbanaa'utti fuuldura isaatii fagaachufi. Obboo Gulummaan maatii keessatti amala maatiisaa uleedhan rukutuu kana kan horate erga guyyaa

waa'ee Sabrii dhagahee booda. Erga yeroo sanaatii yoo inni akka tasaa aare Sabrii fi aaddee Ibsee arguu hin barbaadu.

Aariin sun osoo irraa hin qabbanaa'in galgala deebi'ee manatti gale.Galgala sana maatii hunduu yoo waliin irbaata nyaatan obboo Gulummaa qofatu hin jirre. Erga guyyaa gaafa Sabriin akka biyyaa alaa deemtee yaalamtu jedhameetii amalli isaa caalumatti jijjiirameera.

Dhimma maatii isaatif jirachuu dhiisee waan ta'u mararratti xiyyeeffachuu jalqabeera. Aaddee Ibseen ammas fala dhabaniiru. Akkuma yeroon fagaacha deemu guyyaan du'a Sabriis as dhiyaacha deemaa jira. Kunimmoo aaddee Ibsee Boqonnaa dhoorkateera. Kallattii ittiin qarshiin ni argama jedhanii yaadan mara yaalanii hin milkoofnef. Kana biraan amalli Sabrii yeroodhaa gara yerootti jijjiramaa dhufeera.

Wantoonni isheen yeroodhaa gara yerootti mana san keessatti argaa deemtu nageenya ishee dhoorkateera. Dhukkuba cimaa akkasii cinaatti amalli maatinshee amma qaban kun eessaa akka dhufe baruun dhibee biraa itti ta'eera. Aaddee Ibseen kanuma irratti barteeti Sabrii gorsuu jalqabde. " Sabrii maaloo haadhoo too maaloo ... ofiifis miidhamtee anas hin miidhinii. Waanan siin jedhu dhagayi intala koo. Nama akkuma amala isaatin qabimee!" jettee gorsite. " tole an wanti mana kana keessatti dalagamaa jiru naaf hin galle" jettee booyaa. " dhiisikaa, maalif boossa? Waan tokkollee hin cinqamin siin hin jennee? Ilaamee yoo siif danda'ame namoota hin muufachiisin. Yeroo darbe Namarraa muufachiifteerta. Yoo siif danda'ame dhiifama gaafadhu. Jetteen akka gorsaas akka lolaas gootee aaddee Ibseen Sabriidhan. "... no harmee an Namarraa homaa hin gooneem bar. Balleessaa koo malee maalfan dhiifama gaafadha?" jettee harmeeshee ija ija keessaa ilaalaa. ".... Anis

beekan jedha malee akka ati homaa hin balleessine beeka. Garuu mee barri kun haa darbuu dhiisituma dabarsi.' Baraa fi furguggee gadi jedhaniiti jala darbuu' jedhamaa mitii? Barri tokko namaan ba'aa barri tokko namarra bahaa ilmookoo" jetteenii gorsa haadhumaa kenniteefi.

Sabriinis gorsa haadha ishee kana guutumaan guututti fudhattee akka hojiirra 'oolchitu waadaa seentefi. Aaddee Ibseen Sabrii ni amanti. Ni jaalattis. Amala intala ishee immoo sirriitti waan beektuf waan namni waa'ee ishee itti himu hin dhageessu.

Hospitaala xiqur ambessaatti deddeebitee yeroo yerootti haala fayyummaa ishee ilaalamuun gocha Sabrii baratame ta'eera. Kunimmoo dirqama yeroon gaafatuudha. Har'as akkuma yeroo darbe godhaa turte akkuma hirribaa kaateni kan isheen gara hospitaalaa sanaa deemte. Dr. Baayyee akkuma yeroo hunda godhu deeggarsaa fi gorsa ogummaa kenneef. Dhugaa dubbachuuf 'taanan dhimmichi isumaayyuu yaadchisaati jira. Kun immoo amala ogeessi yaalaa tokko qabaachuu qabu ta'us Dr. Baayyen ilaalchi isaan namootaf qaban olaanadha. Keessumattuu shamarran akka Sabrii jiran kunniin osoo yaala yoo argatan fayyuu danda'anuu yoo lubbuun isaanii darbu arguu hin barbaadu. Maal hujuu akka qabanis ishee mari'achiisanii gaggeessan.

Sabriin akkuma hospitaalaa baaten gara mana kireeffattee keessa jiraattu saffisaan deemtee erga geessee booda cuccuftee gara Adaamaa dhufte. Yeroo mana geessu Gaashariin ishee yaabbateera. Nama manaa maraan oodde. Waa'en mataashee ishee yaadchise. Onneetu keessa isheetti dhikkise. Dhimmi Badhaasaa gubeeti ishee bobeessaa jira. Wanti ishee buufata xiyyaara Booletti argite ammallee abjuu fi dhugummaan isaa ishee

shakkisiisaa jira. Garuu wayita waa'ee isaa yaadattu Gaashariitu irra qubata. Mana seentee Rabbirraa fi Harmeeshee bira ol dabartee calliftee deemtee teesse.

Hundi isaanii daqiiqaa muraasaf erga caldhisanii booda bilbilli ishee iyyite. Badhaasatu bilbile. Hin kaafne. Irratti cufte. " Sabrii har'a waan tokko siif fidee dhufe. Ati eessaa dhuftaa?" jedheen Rabbirraan meeshaa Sabriif fide giiphii korojoosaa keessaa baasaa . " Sabrii.... Sabrii , si waaman jiraa bar. Har'ammoo gammaddeeti mitii kan na dubbisuu diddu. Ilaa xalayaa kana ennaan gara manaa dhufu Namarraatu natti kenne. Ilaali mee suuraa onneetin kan bareeddedha. Ilaali mee onneesaa ilaali. Onneesaa eeboon hin waraanne malee isuma dhugaa fakkaata. Sabrii hoodhu kaa ilaa USA,Minnessota" irraa jedha.Doolarri illee keessa jiraachun isaa hin hafu. Banee ilaaluu, Sabrii banee ilaaluu..." jedheen Rabbirraan poosticha banuuf yaalaa. Xalayichi kan ergame badhaasa irrayi. Badhaasatu gama obboo Kumarraatin Sabriif erge. Yeroo baay'ee bilbilaan ishee argachuuf yaalee ture. Hin milkoofnef. Waa'ee ishee Namarraa waan gaariishee itti hin himu. Booda mee akii xalayaadhan na hubattii laata jedhee xalayaa ergeef. Ennaa Rabbirraan " Sabrii bane siif dubbisuu? Doolaarin immoo yoo keessa jiraate naafis ni ergama mitii? Ga'ee koo fudhadhee kan kee siif kennuu? Jedheen.

Sabriin utaaltee " hin banin. As kenni" jetteenii harkaa butte fuute. Yoo isheen maqaa abbaa ergee ilaaltu

From Bedasa Kumara

USA , MINNESSOTA jedha

Osoo hin dubbisin binxitee darbachuu barbaaddee yoo isheen tottolfattu;bilbilli ishee waame. Yoo ilaaltu bilbila Eebbisaa ti. Mucaa hiriyyaa ishee duraanii. Erga yeroo darbe wal arganii

bilbila wal geeddaranii booda walitti dhufeenyi isaanii cimeera. Keessattuu fakkiiwwan inni ishee daawwachiise keesssaa kan inni waa'ee ishee fi isa durii ibsu ture sun onnee ishee hateera.

Hiriyyaasaa Gamteessaa waliin ta'aniiti kan isaan karaarra deemaa bilbilaafii turan. " abbee narratti cufte!" jedheen Eebbisaan. " Irra deebi'ii yaali kaa!" jedheen Gamteessan sigaaraa maagaa. Irra deebi'ee yaale. " Ni waame abbee. Waame .... Wameeraa!" fuulli isaa akka biiftuu ganamaa ifeera.

Sabrii xalayicha dubbisuu fedhii qabachuu baattus mee waanuma jedhun ilaala jettee mil'achuu jalqabde. xalayichis akkas jedha ture.

*Sabrii, mootii lubbuu kootii; kan erga guyyaa wal agarre irraa kaatee hanga ammaatti mi'aa jaalala keetin na bitte. Ati dhikkisa onnee kootiif qoricha ta'uu keetif wantoonni nu guyyaa wal agarre irraa kaafnee hanga ammaatti dabarsine ragaadha. Nagaa si gaafachuu hin daganne, akka naaf jirta haadhoo koo? Ani yaaddoo keetifi harmee Oromiyaatin alatti nagaadha.*

*Sabrii, namni ni dhalata, ni guddata,jiruuf jireenya keessa darbees ni du'a. kun bu'aa bayii jiruu fi jireenya uumama kamiiyyuu ta'u ilma namaa wanti adda godhu ni jira. Innis ilmi namaa kaayyodhaaf jiraachuu isaati. Namni kaayyoo hin qabne ni jira hin jedhamu. Giiftiikoo, dachee oromiyaa keessa bilisummaadhan kan jiraachuu barbaadu si waliin qofa jiraachuun kaayyoo koo kan jalqabaati.*

*Sabrii, xalayaa kana irratti waan baay'ee siif barreessuu yaadeen ture. Haa ta'u malee wanti jedhanii barreessan rakkisaadha. Jechan ittii waan an siif harmeef kaayyeffache ittiin siif barreessu dhabeen dhiise. Kan garaa garaan haa beeku. Garaan waan biraayyuu ni baataa kana baachuu dadhabaa? Ammaf hanuman danda'a*

*Sabrii dhugaa dubbachuuf taanaan armaan dura xalayaa yeroo baay'ee siif barreesseera. Haa ta'u malee waan dubbifte natti hin fakkaatu. Homaa miti akka tasaa isheen kun yoo carraa dubbifamuu kan argattu taate,ammas irra deebi'ee waa'ee dhimma yeroo darbe buufata xayyaaraa Booleetti ta'ee wantin beeku akka hin jirre siif ibsuun barbaada. Waa'ee wanticha Namarraan dhugaa jiru baasee akka sitti himu abdiin qaba. Kiyyoo akii diinni nu adda baasuuf kiyyeeffate keessa seentee akka midhamuun koo baay'ee na gaddisiisee jira. Haa ta'u malee waa'ee dhimmichaa dhiyeenyatti dhagahuu kootif baay'ee gaddeera. Anaf deebiisaa waliin deebisuu ni dandeenya tureeyyu.*

*Sabriikoo, ammaaf kan darbe darbeera. "ka lufte waliin lufii ka hanftetti balbala naaf cufi" jenne mitiiree. Ilaa harmee koo imaanaa sitti haa ta'u anoo yeroo gabaabaa keessaatti deebi'ee gara biyya abbaa kootii Oromiyaa dhufuuf qophii xumuree jira yoo dhufu waa maraa waliin mari'anna. Yoo na ibsiti ta'e walaloo armaan gadii dafqaan siif katabeera. Lafee ishee cabsii dhukashee xuuxachaa na eegi*

***Jaalallee too***

*Utuun imimmaan koo*

*Xuruurfadhee boo'uu*

*Gubaa jaalala keef*

*Garaan na boba'uu*

*Akka haadhaaf ilmoo*

*Utuu wal dharraanuu*

*Harka jaalalaatiin*

*Utuu wal sukkuumnuu*

*Dawaa waliif taanee*

*Utuu wal fayyifnuu*

*Utuu wal arraabnuu*

*Imalan eegale*

*Guyyattiin goenyan*

*Faanan qajeelfadhe*

*Furmaata dhabnaan*

*Jiruutu na muddee*

*Silaa'n deemu sirraa*

*Sooranni dhungoo kee*

*Hinbadu na duraa*

*Wal arguun'rga dhabameetii*

*Jaalala hoo'itu asheetii*

*Eenyutu na soora akka keetti*

*Guyyaa rabbi jedhe*

*Deebinee wal garraa*

*Ofbiraa na dhabdee*

*Narraa'n murin garaa*

*Qaamaan fagaadhuyyuu*

*Ru'ii koo si biraa*

*Kophummaa jibbitee*

*Nan gatin adaraa*

*Obsi guyyaan jira*

*Deebinee walgarraa*

*FROM BEDASA KUMERA*

*USA, MINNESOTA*

Sabriin ijumaan ilaaltee golatti ol darbatte gara beellama Eebbisaa waliin bilbilaan qabatteetti deemuuf qophaa'uu jalqabde.

Sabrii fi Eebbisaan galgala sa'aatii kudha lama irratti akka wal argan akkuma walii beellamatanii turaniin osoo daqiiqan takkallee hin darbin iddoo jedhamtetti ilillii birraa fakkaatte dhufte. Eebbisaan iddoo beellamatti dursee argamus akka kanatti daftee dhufti jedhee hin eegne. Wal fudhatanii deemanii hoteela Tokkummaatii waliin irbaata nyaatanii gara Firaankotti ol deedi'anii galma siniimaa Moormooritti waliin fiilmii erga ilaalanii booda achii bahanii gamoo Oliyaad deemanii dhugaatii wayii fudhachuu jalqaban. Eebbisaan dhugaatii Biiraa fi sigaaraa ajejate. Sabriin dhugaatii lallaafaa.

Taphni haasaan hoo'eera. Yeroo murtaa'e arga haala kanaan turanii booda "Eebbisa amma nu ga'a haa gallu" jetteen Sabriin Lallaafaa qaruuraa keessatti hafte keessaa dhugaa. Eebbisaan gara machiitti deemee akka jiru barteerti. Sigaaraa sila wal wal irratti qabsiifata. Maaloo Sabrii dafnee deemnaa Biiraa tokko qofa dhugii na gammachiisitti isa booda wal fudhannee asii tokkaanaa" jedheen Eebbisaan. Isa muufachiisuu hin barabanne. Dhugaatii biiraa tokko ajejatte. Ni dabalatte. Ni daddabalatte.... Itti fufte. Sigaaricha 'aappilaay' godhuutti ka'an.

Lamaansaanituu humnaa ol machaa'aniiru. Naannoo halkan qixxee akkuma ta'etti wal fuudhanii mana Eebbisaa ga'an.

Lamaansaanituu maal akka hujan hin beekan. Garuu machaa'aniiru. Enna balbala ol darban nagaa qabu. Kan jalqaba ol seene Sabriidha. Gubanii ol dabarraan kan jaiqaba itti mul'ate siree Eebbisaati. Fiigdee sirreerratti kanuma kufte of argite. Bakkuma ciiftetti Eebbisaan uffata ishee mara irraa mulqe. Dura kan itti mul'ate;Sarbaashee kan gamaa gamanaa wal haammatanii jidduun isaanii mana jeennataa fakkaatu kallatti maraan daangessee miira dhiirummaa isaa wareerse. Yoo ol jedhee qaama ishee gara olii ilaalu harmeen ishee akka qara eeboo dhaabbatee nama waranuuf qophaa'e fakkatu lubbuu isa dhabsiise. Iddoo biraa ilaaluf yeroo hin qabu takka bakka jeennataa san ilaalee dafee uffata isaa ofiraa mulquutti ka'e. Osoo bakakkaanillee mana san keessatti bu'ee yeroo sanatti wanti Eebbisaa too'atu hin jiru. Waan biraa yaaduf yeroo hin qabu. Of eeggannoon yeroo kanatti yaadamuu danda'u hin jiru. Qaama umrii isaa guutuu yaadaa ture. Kan yeroo dheeraf irraa fagaatee abdii kutee ture. Osoo of hin beekin darbatamee dhaqee irratti hodhame.

Sabriin osoo hin yaadin manaa baatee jaalallee ishee jalqabaatin garuu yeroo dheeraf addaan fagaatanii turaniin, osoo hin yaadin yeroo jalqabaatif tokko taatee waliin bulte. Hiriyyaan ishee kan kaadhiman qaba jedhee abdii isheerra kaawwatee deeme har'a gatiisaa argate. Eebbisaas ta'ee Sabriin kana goona jedhii hin yaadne. Abaarsa haadha isheetu ishee gahee laatan nama jechisiisa.

Bariisaa yoo hirriiba keessaa dammaqxu waan ta'e amanuu dadhabdus wantichi abjuu hin turre machii malee. Wanti ishee liqimsu osoo jiraatee keessa seentiyyu. Waan gootu

dhabde.lafti kum ishee haa liqimsu. Samiin kum ishee ol haa fudhatu. Waan dubbattu wallaalte. Ganamaan kaatee uffata ishee uffattee akka edaa sanatti uffachuun ishee sodaachifnaan uffata Eebbisaa harka dheeraa qabu gubbarran uffattee gadi baatee aduu keessa yoo ishee ta'uuf jettu Eebbisaan durumaayyuu aduu keessa taa'ee caama ganamaa qaammachaa gadda keessa isaa jirutti sigaaraa aarsaa jira. " hanga sana mara dhuguun nurra hinturre " jetteen mata dhukkubbiidhaf dubbachuu dadhabee sagalee laafaa tokkoon. "wanti itti yaadnee yookin haa ta'u jennee dalagne tokkollee hin jiru. Waan ta'e hundaafuu baay'een gadda, rakkoo kanaan wal qbatee dhufu hundaa nan fudhadha." Jedheen lafa lafa ilaalaa sigaaraa xuuxee xumurerra ibidda dhaamsuf lafatti rirriitaa. Lamaansaanituu gaddaa fi rifaatuu hamaa keessa seenaniiru.

**********

Aaddee Ibseen intala ishee yaalchiftee fayyifachuuf ammas olii gad kaachuu itti fufteerti. Nama qarshii ni qaba jette hunda ni gaafatti. Kan fuula gaaris fuula badaas itti agarsiise fuuluma gaarii itti agarsiistee bira tarti. Marsaan isaanii kun immoo Namarraa bira ga'eera. Aaddee Ibseen biiroo Namarraa deemtee waan hundaa itti himte. "Aadde Ibsee , qarshii kana mara al tokkoon namaaf kennuu ulfaatadha. Hundaafuu mee Sabriin waliin wal agarree waan tokko mijeessina kaa. Yoo danda'ame haala waan fooyyee qabus uumuf yaalla." Jedheenii gaggeesse. Kana booda qarshii hanga isaan gaafatan qopheessee. Kana booda Sabrii finfinnetti mana bunaa tokkotti waamee erga mari'achiise booda, gorsaa fi abdii itti horee taphachiise.

Qarshii hanga kana baay'atus akka liqeessufiif qopheessef itti hime. Kana kan godhu garuu yoo ati waanan an ergan si beekee jalqabee si gaafacha ture naaf guutte qofa. Ta'uu

baannan garuu...." Jedhee osoo inni afaanii hin fixin kookaa dhugaa turte fuularratti dhagalaaftee biraa lufte.

Namarraan Sabrii kan jaalatu Badhaasaa durseeti. Sabriin hiriyyaa isaatif kaadhimamuu ishee akka inni tarkaaffii barbaadu irratti hin fudhanne isa godhee kan ture ta'us amma Badhaasaan biyya keessa jiraachuu dhiisun isaa haala isaaf mijeessera.

***********

Dubbiin Sabrii fi Badhaasaa jabaateera. Dhimma xiyyeeffannoo barbaadu ta'uuf deemara. Wantoonni iccitiidhan qabamaa turan ifa bahaa jiru. Maatin obboo Gulummaas waa'ee dhimma Badhaasaa fi Sabrii dhagahaniiru. Obboo Gulummaa fi Rabbirraan mana keessa taa'anii Suuraa Badhaasaa fi Sabriin iddoo adda addaatti yeroo adda addaatti waliin ka'an waliin ilaalaa mari'atu. " kun Riizoortii Soodareeti, Finfinneedha;hoteela Waabee shabalee, Inni kun Bishooftudha Hora Arsadii, kunimmoo Adaamadha, Hoteela Adaamaa Jarman...." Jedheet Rabbirraan suuraa isaan lamaan ennaa bashannanan ka'an obboo Gulummaatti agarsiisa.

Obboo Gulummaa fi Rabbirraan dhimma lamaan isaanii irratti bal'inaan marii gaggeesanii ajaa'iba itti ta'e. "Osoo isaanirratti hin beekamin jarreen miila fageeffataniiru jechuudhaa? Uggum yaa durba bara kanaa ...." Jedhe obboo Gulummaan akka Rabbiraan irratti hin beekne of eeggannoo godhaa.

Badhaasan abbaasaatif bilbila bilbileef. Yeroo dheeraa fudhatanii dhimmoota garagaraa irratti mari'atan. Waa'ee adeemsa hojii dhaabbilee isaanii iddoo garagaatti argamanii, waa'ee haala hojii fi jiruuf jireenya Namarraa, waa'ee Sabrii fi dhimmoota biroorratti marii bal'aa gaggeessan. Gama biraatin Badhaasan xalayaa isaafii fi Sabriif akka erge itti hime. Obboo

kumarraanis gama isaatin xalayaan armaan dura ergaa ture akka isa ga'ee fi kan Sabriis akka ishee qaqqabe itti himee nagaa walii dhaamanii bilbila cufanii gargar bahan.

Obboo Gulummaa fi maatin isaanis dhimma Sabrii fi Badhaasaa irratti ishee waliin mari'achaa jalqabaniiruu. Dhimmicha akka obboo Kumarraan beeku beekunsaanii caalatti obboo Gulummaa yaadchiseera. Obboo Gulummaas ta'ee Rabbirraan Sabriin Badhaasaa heerumuu akka qabdu afaan tokkoon murteessaniiru. Sabriin waa'ee kana akka itti kaasanis hin barbaaddu. Obboo Gulummaa fi Rabbirraan Sabrii waamanii waa'ee Badhaasaa irratti mari'achiisuf waamanii akka isheen isatti heerumuu qabdu itti himan.

Rabbirraan dabalee " Sabrii yoo ati isa heerumte si mitii anaafuu ni dabarti; gara fuulduraa biyya Ameerikaa na fudhatee deemuu danda'aa maaltu beeka?" jedheenii aarishee itti dabale.

"Ani nama Badhaasaa jedhamu hin beeku. Beekus hin barbaadu. Amma booda waa'ee nama Badhaasaa jedhamuu nama natti kaasu hin barbaadu...." Jetteen aaridhaan wareertee. "Nama hin beekne waliin akkasitti suuraa kaateeree? Moo anatu akkasitti isa waliin suuraa ka'e?" jedhee suurawwaan ilaalaa turan san irratti darbate Obboo Gulummaan aaridhaa laboobaa Sabrii isaan sobuu isheetti aaree.

Maatii hundi aaddee Ibsee dabalatee yeroo lammaffaaf dhimmuma kana irratti mari'atanii hundi isaanii afaan tokkoon Sabriin akka Badhaasa heerumuu qabdu murteessan. Kunimmoo kallattii maraan ishees ta'ee isaan akka fayyadu aaddee Ibsee dabalatee hunduu walii galan. Sabriin garuu tole jettee fudhachuu hin barbaanne. Mormii cimaa kaaste. Wal amansiisun rakkisaa ta'e. Isheen itti himtee dadhabnaan imimmaan ishee

roobsuu jaiqabde. " ilaamee ilmoo koo mee maalif akka isa hin barbaanne ati nutti himuu dandeessaa?" jetteen haatishee Sabriidhan. " Badhaasan haadha manaa fi ilma qaba" jetteenii utaaltee lafaa kaate. Hundi isaanii rifaatudhaan bakka bu'an wallaalan. " Kunillee soba waanyotu isin wallolchiisuf akkas godha" jedhan hunduu wal jalaa qabanii.

"Waan hundaa akkan isinitti himu ni barbaadduu?" jetteen Sabriin bakka teessuu ol kaatee. "Eeyyee" jedhaniin hunduu afaan tokkoon. Waan buufata xiyyaaraa Boolee keessatti ta'e jalqabaa kaastee hanga dhumaatti itti himte. Hunduumtuu tasgabbiidhan erga dhaggeeffatanii booda waan jedhan dhabanii ija keessa wal ilaaluu qofa ta'e dubbiin. Waan fala hin qabne maal haa godhan?

Namarraan har'a nama gammade of fakkeessuf jecha 'white horse wisky" bitee mana obboo Kumarraa dhaqe. Yoo inni konkolaataa balbala fuuldura dhaabee ol seenu; obboo. Kumarraan Badhaasaa waliin bilbilaan haasa'aa jiru. Erga xumuree booda Namarraa nagaa gaafatee waa'ee cidha Badhaasaa fi Sabrii irratti mari'atanii; cidhichi kan raawwatamuu qabu akkaataa aadaa fi duudhaa oromootin biyya keessatti ta'uu akka qabuu fi san booda yeroo murtaa'ef biyya Ameerikaa deemenii waliin bashannananii deebi'uu akka qaban yaada obboo Kumarraan dhiyeesssserratti walii galan. Gama biraaatin obboo Kumarraan guyyaa kudhan booda Badhaasaan akka gara biyya kanaa deebi'ee dhufu itti hime.

Namarraa yeroo kana dhagahutti akka nama du'a firaa dhagayeetti rifate. Akka obboo Kumarraan irratti hin beeknef jecha soba kolfee gammade."Oh obboo Kumarraa amma hojiin nutti baay'achuu hin oolu. Kanaaf jabaachuu qabna." Jedhee aarii isaa

qabbaneffachuuf jecha waayinii burcuqqoo walakkaa itti gaddhiisee,"uuf" jedhee hafuura dheeraa baafate,Namarraan.

Yeroo kun Namarraaf yeroo inni dhufaatii hiriyyaasaa itti eeggatuu miti. Yeroo inni itti cinqamuudha. Yeroo waadan hiriyyummaa inni gane isa gaabbisiisudha. Har'ammoo kunoo oofee dubartii mana bunaa hojjeettu takkatti isa fideera. Dubartittii gaaffii itti baay'ifteerti. Imaanan Badhaasaa isa cinqeera. Gaafa inni gara biyyanaa dhufe maaltu isa liqimsa laata? Moo ijasaa soogiddaan dhiqatee fuuldura Badhaasaa danda'ee dhaabbata laata? Dubbiin bitaatti galeera.

" Anis ilmoo namaatiim bar. Shallee kana ta'e shallee ta'uu barbaadee yookin shallee ta'uuf uumamee miti. Kun carraadha. Carraatu ana gad simmoo ol taasise. Kunimmoo gaaf tokko jijjiiramuu danda'a. Waan biraa dhiisitii akkuma namummaattu osoo yaadnee namni fakkii waaqatin uumamuu isaatif qofa kabaja guddaa qaba. Ati garuu hanga xurii qeensa jalaa illee anaaf dhimma hin qabdu. Sittin hima yoo barbaaddemmoo namni waan dalageef mirga gatii wal madaalaa gaafachuu ni qaba. Ilaa beeki animmoo kan siif kenne eenyummaa kooti. Kan akka barbaaddetti ati waraabbattee dhugdee yoo si gahe dhiiftee deemtu kun bishaan laga Gafarsaatii miti. Bishaan laga Gafarsaatuu amma amma qarshii malee waraabun hafeera. Wanti ati beekuu qabdu tokkommoo horii fi humni ati har'a ittiin of tuultu kun fixeensa ganamaati. Yeroo ati qullaatti haftutu jira. ...." Jetteen. Inni ol jedheellee ishee hin ilaalle. Callisee sireerra fuuldura ishee taa'ee sigaaraasaa maaga. Waan ishee dhaggeeffachaa jiru itti fakkaachuu didnaan biraa baatee deemte. " Harkaan idaa sanyootu nama dhaala jette niitin " jedhamaa mitii?

**********

Eebbisaan fakkiisaa kaasuu itti fufeera. Jidduu kanammoo wal qunnamtiin isaa sigaaraa, qalamaa fi gabatee fakkii irratti kaasu waliin qofa ta'eera. Nama arguutu isa jibbisiise. Dogoggoorri inni yeroo darbe uume Sabrii caalaa isatti bitaa galeera. Waan lama yaada: tokkoon; hiriyyaa isaa bara hedduuf jaalachaa ture, kan ichimni jaalalaa onneesaa keessa ture waliin waan akkasii raawwachuun isaa mo'annaa isa gonfachiiseera. Keessattuu Sabrii bakka dhiisetti argachuun isaa isa boonseera. Gama biraatin yeroo isheen waan akkasii keessa jirtutti, yeroo hin eeggamnee fi hin yaadamnetti, sanumaayyuu osoo of eeggannoo hin godhatin waan akkasii raawwachuun isaa balaa biraa fidinnaa laata yaada jedhuun sodaan keessa isaa guutameera. Kanaaf yoo manaa bahe akka waan namni isa argee itti iyyuu manuma san keessatti sigaaraasaa magaa, fakkisaa kaasaa manuma san keessa oolee bula.

Dalagaan Eebbisaa kun kan isa ajaa'ibe hiriyyaan isaa tokko gurbaan kun fayyaa qabaatee hanga kana guutuu mana keessa hin turu. Tarii ni dhukkubsate ta'a malee jedhee wanticha addaan baafachuuf gara mana Eebbisaa qajeele. Ennaa mana isaa gahu garuu wanta eege osoo hin ta'in Eebbisaan hojiin camadameeti kan isa arge. Yeroo itti taa'ee sigaaraa xuuxullee hin qabu. Sigaaraa hidhii lamaanin walitti qabeeti harka tokkoon qalama, harka kaanin immoo dibduu qalamaa qabatee fakkii kaasutti jira. Xiyyeeffannoon isaa hojiirra jiraachuu irraan kan ka'e yeroo Gamteessan isa bira gahellee hin argine. Ol seenee kutaa isaa seene "Eebbisaa" jedhee isa waame. Yoos isa arge Eebbisaan.

Eebbisaa fi Gamteessan waan adda addaa kaasanii odeessan. " Ani kan jedhu akkam wantichi?" jedheen Gamteessan waa'ee Sabrii gaafachuu isaati. " Wanti haaraa hin jiru carraan jiru fuudhudha. Waan dhimma isheetin wal qabatu mara tole jedhee

fudhachuudha. Gama biraatin immoo waanan jaaladhuuf rakkoon kana mara nu qunnama jedhee hin yaadu. Ta'uu baannan immoo….." jedhe fakkii kaasaa jiru itti agarsiisaa. Harka tokkoon qalama lafa teessisee sigaaraa biraa qabsiisate.

" Hanga kana marallee ofitti amanamummaa qabaachun kee gaaridha. Garuu ani waan tokkotu sammuu koo keessatti deddeebi'a. Intala tana waliin erga addaan baatanii turtaniirtu. Hanga ammaa jaalallee hin qabdu jetteetii?" jedhee Gamteessan ija Eebbisaa keessa ilaalaa gaafate. " ani waan akkasii hin shakku. Osoo hanga ammaa jaalallee qabatteerti ta'ee yeroo darbe akkas taatee na bira dhufti jetteetii?" jedhe Eebbisaan lafa ilaalaa.

"Odeeffannoon ani qabu garuu kanaan adda. Hiriyyaa akka qabdun dhagaye. Sirumaa yeroo ammaa biyya Ameerikaa akka jirun dhagahe. Gara biyya kanaa guyyaa kudhan booda gara biyyanaa akka dhufu oduun jedhus gurra na bu'eera. Ati kana gurra hin qabdu ta'uu hin oolu?" jedhe Gamteessan. Eebbisaa waan kana dhagahuu isaatin qofa bakka jiru wallaalee saffisa guddina sigaaraa gara duubatiin qabsiifate.

*********

Badhaasan waan hundumaa akkuma gaarii ta'etti dhaga'a. obboo Kumarraas ta'ee Namarraan waan hamaa itti himanii hin beekan. Sirumaa abbaan Sabrii; obboo Gulummaa fi Obboo kumarraan dhimmicha irraatti waliin haasa'uu jalqabaniiru. Badhaasaan kana kan inni quba qabu. kanaaf immoo wantoonni kallattii qabatan jedheeti Sabriif uffata Misirroo Biyya Ameerikaatii bitee ergeef. Uffanni fi xalayaan gama obboo Kumarraatin kan dhufe yoo ta'u, Obboo Gulummaatu abbaa Badhaasatirraa fuudhee gara mana isaanii geessee Sabriif kennuuf. " Sabrii koo!

Koottumee!" obboo Gulummaatu Sabrii waame gara kutaa ishee dhaqaa.

" Ilaa mee hoodhu. Mee uffadhu. "

"Fuullee fuuldura dhaqikaa! Hin bareeduu?" jedheen

" ni bareeda. ni bareeda" jetteen.

"Eenyutu siif bite sitti fakkaata?" jedheen.

" Si'i kaa" jetteen

"miti" jedheen

"Harmeedha" jetteen

"ammas hin beekne" jedheen

" Rabbuudhaa?" jetteen. Rabbirraa Rabbuu jettee waamti.

" Hin argannee yaali" jedheen.

Fuullee fuuldura deemtee of ilaalaa " ii ….ii atumti natti himi" jetteen, fuula gammachuutin. Osoo deebii hin deebisiniif harka isaa giiphii keessa seensisee xalayaa tokko ol baasee ; "ilaa Sabrii koo uffata kana kan siif erge Badhaasadha. Biyya Ameerikaatii bitame. Cidha keessaniif jedhameeti kan hojjetame. Doolarii heddutu irratti dhangala'eti kan gatii mi'aatin bitame. Kun immoo xalayaa inni siif ergeedha." Xalayicha banaa itti fufee" Badhaasan guyyaa kudhan booda ni dhufa . erga sirna gaa'ela keessanii raawwattanii booda deebitanii waliin gara biyya Ameerikaa bashannanaaf deemtu." Iddoowwan xalayarratti suuran isaanii mul'atu tokko tokko itti agarsiisaa " Iddoowwan kunniin immoo iddoowwan seena qabeessa kutaalee biyyattii

garagaraa keessatti argamaniidha. Yeroo daayummaa keeessanii iddoowwan kannenitti waliin dabarsitu. Kana erga xumurtanii booda yeroo boqonnaa keessanii akkuma xumurtaniin gara biyyanaatti deebitu;Tolee" jedhee obboo Golummaan ijaan ishee qusachaa, uffata isheen uffatte irratti dinqisiifachaa gorsaa fi kadhaa wal keessa. Wal keessa itti huruurse. maalif akka ta'e galuufii baatullee Obboo Gulummaa har'a adaba horateera. Sabriis amala bayeessa ta'ee fi afaan gaaritiin dubbisaa jira. Sabriin garuu ni gaddite waan 'mardoo' dhageesse malee waan cidha dhageesse itti hin fakkaanne.

Osoo silaa obboo Gulummaan kutaa san keessa hin jiraanne ta'ee uffata san baaftee gatti yookin ibiddatti gubuuf turte. Xalayattii immoo ciccirtee darbattiiyyu. Maal godhama? " maqaa bishaanitiifuu marqaan haa xiqqaatu" jedhamaa mitii? Keessa isheetti aaruushee obboo Gulummaan akka baru waan hin barbaadnef "tole" jettus fuula isheerraa garuu salphumatti hubachuun ni danda'ama. " Aabbaa maalif na rakkistu? Wanta hunda isinitti himeeraa mitii? Maal qaba yoo nagayaa dhibee koo dhibamee du'e. maalif guyyaan Addunyaa kanarra jiraachuu qabu na duraa gabaabsitu. Hin danda'u isiniin jedheera. Ani isa dhiiseera, inni maalif nan dhiisu? Isa heerumuu hin danda'u, innis na fuudhuu hin danda'u isiniin jedheera. Midhaanif bishaan keenya waliif hin keenye. Na dhiisaa......" Jette Sabriin aaridhaan gubachuun koo eega hin oollee jettee Obbo Gulummaatti dubbatte.

Obboo Gulummaan callisaan dhaggeeffachuu filate. Callisni isaa kun waan biraa akka dubbattuuf carraa baneef. "Yoo dandeessan dhimma kana natti kaastanii nagaa ana hin dhoorkinaa. Innis anaaf jedhee miila isaa kaasee akka hin dhufne. Yoo dhufes ana hin argatu. Ana dhiisee ilma isaa haa fudhatu. Haadha manaa qabaa ishee fuudhatee haa deemu.

Ilmasaa haa guddifatu. Kanaan alatti dhimma dhufuuf yoo qabaate ana nan galchu." Jette amma sirumaayyuu imimmaan ishee roobsaa. Yeroo kana obboo Gulummaan mataa qabatee sireerratti lafaan of dhahe. Ennaa kana sabriin rifattee. Waan hundaa dhiiftee calliftee ilaalutti kaate. Ol ka'uu dide.

"Aabbaa..."

"cal..."

" aabbaa.... Aabbaa..."

"Cal ..."

Dhaqxee ol kaaste. "aabbaa maali sin gaddisiisee? Yoon si gaddisiise dhiifama." Jetteen . obboo Gulummaa lafaa ol ka'aa " Na gaddisiisuu qofaaree?, gadi na dhiitte malee. Mataarra na dhaabbatte malee. Saree na goote malee. Na xiqqeessite malee. ..." jedheen fuulli isaa mukukkulaa'a caalaa diimatee waan nama gubu fakkaata. " Tole, dhiise aabbaa dhiifama naaf godhi ergan si gaddisiisee. Ati natti gadduurra wanti fedhe natti hafuusaan filadha. ..." jetteenii isa sossobutti kaate.

Obboo Gulummaan Sabrii teessisee waan hunda itti himuu jalqabe. "Ilaa Sabrii ani humna hin qabu. Horii hin qabu. Kanan qabu isiniif warra kana. Osoo namichi kun dhiitee waajjira kanaa gad na baasee hanqina yeroo hojii biraa argachuu fi argachuu dhiisuu jidduu jiru ilaali. Obboo Kumarraan immoo eenyu akka ta'e beekta. Yeroo namni hundi hattuudha jedhee na jibbetti nama na amanee wabii malee waajjira kana keessatti na muudedha. Osoon amma dhaabbata kana dhiisee bahee maaltu nu qunnamuu akka danda'u tilmaami. Waan hundaa mee kallattii maraan ilaali. Kana biraa dhibee kee irraa fayyuuf carraan jiru Badhaasaan akka si yaalchisu taasisuu

saabidha. Wanti gaarummaa isaa ammo inni yeroo ammaa kana MINNESOTA keessa jiraachuu isaati. Akkuma bashannana cidha keessaniitif deemtaniin akka yaalamtees dhuftu obboo Kumarraa waliin murteerre gahameera. Kanaaf mee Sabrii koo anumaaf jedhii waanan siin jedhu na dhagayi. Badhaasan haadha manaas ta'ee ilma hin qabu. Diinatu akkas isa godha. Osoo daba akkasii hojjetee immoo siif jedhee biyya Ameerikaatii as hin dhufu. ...." Jedhee gorsaa fi akeekkachiisa xinnoo kenneef. Boodarra walii galan.

Sabrii fi obboo Gulummaan wal fudhatanii gara bakka itti laaqana affeeramaniitti konkolaataa obboo Golummaatin deeman. Afferran laaqanaa qophaa'e hoteela Adaamaa Jarmanitti yoo ta'u sababoota gurguddoo lamaaf ture. Sababni jalqabaa Guyyaa simannaa Badhaasaa ilaalchisuun yoo ta'u; sababni inni lammaffaan immoo maatii fi hiriyyoota obboo Kumarraa kan obboo Gulummaatin wal barsiisuf ture. Kanaf fakkaata namoota muraasaa fi filataman qofatu sirnicharratti affeerame.

Ennaa Obboo Gulummaa fi Sabriin Hoteelicha gahan simaannaa guddaatu taasifameefi. Haa ta'u malee namoota akkasitti gammadaniifi fi babbareedanii ishee eegan san jidduudhaa Sabrii gammachuu hin qabdu. Xiiqiitu irraa dubbifama. Badhaasaan gama isaatin itti hiiqee dubbisuuf onnee dhabee iddoma taa'ee ijaan ishee ilaala. Ishee homtuu itti hin mul'atu. Waan biraa dhiisitii isumaayyuu arguun ishee jibbisiise. Akkas ta'ees isa agarraan dhiiftee deemuu hin barbaadne. Lamaansaanii ijaan hatanii wal mil'achuun garuu hin hafne.

Sirnicha irratti wanti hafe hin jiru. Nyaata fi dhugaatin alaa manni guutudha. Fedhiin namoota sirnicha irratti argamanii guutumaan guututti eeggamaadha. Sabriif jedhamee meeshan muuziqaas guutudha. Obboleettin obboo kumarraa mijuu fi

dhangaa akkasumas muudaa qabataniiti kan isaan dhiyaatan. Nyaata fi dhugaatin dhiyaatee hunduu, hunduu nyaatanii dhuganii ; nyaata qomarraa buufachaa gosa dhugaatii qalbiin isaanii feete fudhachaa taphachuuti ka'an. Kanuma keessa Namarraan ka'ee; "gowwaan bishaan keessa taa'et dheebota" jedhee Sabrii harka qabee kaasee kiboordii bira geese. Isheenis isa qaanessuu hin barbaanne. Ni taphatteef. Sirboota bebbeekkamoo fi yoomiyyuu kan nama hin nuffine. Kan Wasanuu Diidoo, Wogaayyoo Dagginnatuu, Alii Birraa, Nuhoo Goobanaa, Zarihuun Wadaajoo, fi Abbitoo Kabbadaa keessaa kan isaan hunda ni gammachiisa jettee yaadde hunda taphatte. Hundi isaanii utaalanii taphatanii gammadu. Hamma kana hunda Badhaasan taa'etu ija keessa haala ajaa'ibaatin ishee ilaala. Sabriin garuu isas ta'ee nama biraa ol jettee hin ilaalle. Miirri gammachuus ta'ee mallattoon kolfaa fuula ishee irraa hin dubbifamu. Namni hunduu gammachuu fi mirqaanaa keessa waan jiruuf namni hubatee ishee ilaale hin jiru. Dhumarratti dadhabuu isaanii hubannaan taphachuu dhaabdee gara alaa gadi baate. Sabriin manaa gadi baatee 'barandaarra' dhaabbatte. Waan kana hundaa taa'ee taajjabaa kan ture Badhaasan ishee duuba hordofee bahe. Isheen fuula gara daandii konkolaataa guddicha Hararii fi Dirre Dawaa irraa gara Finfinneetti geessutti garagarchitee konkolaattota Hararii fi Dirre dawaa irraa gara Finfinneetti deemanii fi Finfinneedhaa gara kana deeman ilaalaa jirti.

Badhaasan suuta jedhee akka kophee isaa sagalee hin dhageessisnetti, akka gaadidduun isaa isheetti hin mul'annetti bira ga'ee 'surprise' ishee gochuuf qixxisaa yoo inni dhaqee itti maramu harkasaa ofirraa qabdee gaddhiisiftee iddoo biraa dhaqxee dhaabbatte. Ammas dhaqee yoo inni haammachuuf jedhu jalaa dheeffitee bakka biraa deemtee dhaabbatte. Dubbiin

Badhaasatti bitaa gale. Maalif akkas na gooti laataa jedhee takka dhaabbatee yaadee tarii na qoruuf ta'a jedhee ammas bakka isheen dhaabbatuutti bira dhaqee haammachuuf yoo jedhu, ittumaa ifattee jalaa deemte ammas. Maali dubbiin hamma kana gahu? Fuuldura ishee dhaabbatee dubbise. Deebin hin jiru. " Sabrii ammayyuu isuma Boolee sanaaf mitii kan ati akkas taatu. Waan hundaa Namarraatti himeera. Ati maalif natti hin amantu? Yoo barbaaddemmoo akkaataa barbaadden qorannoo gaggeessi. Sabrii na amani ... na amanii.." jedheenii waan hundaa itti himuuf yaale.

Ammas deebin hin jiru. " tole egaa na hin dhagayin. Nas hin amanin. Ani garuu akkan siif jedhee biyya Ameerikaadhaa ka'ee dhufe ni beekta mitii? Maalif na gaddisiifta ree? Jedhee gaaffilee lama walitti aansee gaafate. An sin gaddisiifne. Ani akka gammaddus akka gadditus si godhuu hin danda'u. Ameerikaadhaa ani koottu siin hin jenne. Ergan koottu siin hin jennee immoo naaf jettee dhufuu kee hin beeku. Ana hin ilaallatus. Ani kan gaafatamu gocha koo qofaafi." Jetteen. " Oh my God" jedhe. " Sabrii maal taate. Ani Ameerikaadhaa kan dhufe si waliin gaa'ela raawwachuufii mitii? Ergan si waliin gaa'ela hin raawwannee an biyya kanaa maalin godha. Dhufaatin koo siif jedheenii bar kanan barnoota addaan kutee dhufe." Jedheenii osoo inni hin xumurin " Ilaa na hin cinqinaa mee. Ani siif hin ta'u. an jaalallee qaba. Kanan gaa'ela raawwachuu danda'u isa waliini." Jetteenii achumatti isa dhiiftee hoteelichaa baatee qajeelte. Badhaasan duuba kaatee kadhatee dadhabnaan biraa ol deebi'ee yoo inni kootii isaa bakka kaa'ee fudhatee fiigee bahu as buuten isheetuu hin mul'atu. Yeroo kana keessummoonni hunduu rifatanii yoo gadi bahan homtuu hin jiru.

Namoonni hunduu rifatanii bakka deeman wallaalan. Gammachuun daqiiqawwan muraasa dura ture sun hundi gara

gaddaatti geeddarame. Wanti ta'e maal akka ta'ellee namni sirriitti beeku hin jiru. Garuu Sabriin isaan keessa hin jirtu. Badhaasan ol seenee kootii fudhatee fiigaa bahuusaa qofa argan. Namarraa fincaantu kofa guute. Waan qabee gadhiisu wallaale.

Obboleettin obboo Kumarraa aaddee Warqeenis akkuma mijuu fi muudaa fidanitti deebisanii galuusaanitiin ateetee isaanii dhiifama kadhatan. " Durumaa anatu malkaa dhiisee ateetee hoteela geessee eessaa naaf milkaa'aa miti ati na hoofkalchi" jedhanii waaqatti booyan. Obboo Gulummaa fi hiriyyoonni isaas qaanii fi salphina isaanii fudhatanii gara mana mana isaanitti qajeelan.

Obboo Gulummaan osoo koola qabaatee itti tolaayyu ture. Koolli kan allattii waan ta'eef innimmoo nama ta'uusaatif qofa waaqa hin komanne. Garuu yeroo sanatti koola qabaachuu barbaadee ture, takkaan barari'ee bira gahuuf. Maal godhuree . Hiyyummaatu isa miidhe. Carraan inni qabu

konkolaataasaa akka xayyaaratti fayyadamuu ture. konkolaataa waajjira hojjetuu akka ittiin hojjetuu kennameefin gulufuu itti fufe. Fiigee daandii asfaaltii irratti bahe. Ibsaa tiraafiikii eeguf yeroo hinqabu. Osoo of hin beekin mana gahe.

Battala san Sabriin reefu kutaashee seenuu isheeti. Duubashee ol seene lola cimaatu mana san keessatti ka'e. yoo inni dhahuuf jedhu Sabriin kutaashee cufattee iyya keessa qurxitee baafte. Inni gurra ittiin ishee dhagahu hin arganne. Takkaan dhiitee yoo inni balbala keessa baasu, qaata warri olla dhufanii jidduusaanii seenan. Ta'us takka kabalee jira. Kaballattiin takka taate malee keessatti lafee qabdi. Qubni isaa shanan suuraa fuula, isheerratti ka'ee fuula ishee diimaa san irratti suuraa quba harkaa kaasee fakkeessee jira. Kana booda wal hin lolinaa jedhanii ollaan

isaanii addaan isaan guuranii gara mana mana isaanitti deebi'an. Obboo Gulummaan garuu ammas tasgabbaa'uu dadhabe. Yoo inni fiigee kutaashee dhaquuf jedhu Rabbirraan qabee deebise. " Ilaa yoo kan dhageessu ta'e dhaqii itti himi. Anas salphistee ofiifis kan salphattu kana. Kun salphina guddaadha. Biyyaan keessatti kabajame keessatti salphachuun salphina salphinaa oliiti. Ani lammaffaa akkattan ija namaa ilaalu hin qabu. Dhaqin siin jedhaam bar. Dhaqii waan hundaa itti himi " jedheen dhikkisa onneesaa too'achuu dadhabeera. Rabbirraadhan. Kana dubbatee bahee deeme.

Obboo Gulummaan wanta kamiiyyuu caalaa eenyummaa isaa kan garaalaatif cinqama. Mana isaa keessatti innii fi maatiin isaa yeroo rakkoodhan waxalamanii huuba sooratanitti inni yeroo magaala keessa namoota waliin mana bunaa dhaqan waan gatiin isaa mi'aa ta'e fayyadamuu isaarra darbee yoon ani gatiisaa kafale malee du'een argama nama jedhuudha. Wanti keessumattuu nama ajaa'ibu namoota yeroo baay'ee qarshii irraa liqeeffatu yeroo baay'ee inni affeeruu isaati. "Hiyyeessi hin dabarreef dureessa affeera." Jechuun kanaa mitiiree?

Sabriin erga yeroo sanaatii osoo boqonnaa malee boossu dhiitee bariisiste. Halkanii fi guyyaa boossi. Namni ishii sossobus namallee itti hin fakkaatu. Isheetti dubbachuunis dhiisunis isheef homaa gatii hin qabu. Isheen ni dhageessi malee hin dhaggeeffattu. Yeroo sanatti ishee gorsuus ta'ee sossobuun dhakaa dhiquudha.

Dhimmi Sabrii nama kamiiyyuu caalaa doktor Baayyee yaadchiseera. Akkuma nama kamiiyyuu callisee bira taruu hin barbaanne. Dhimma kanarratti waan qabuu fi gadhiisu wallaleera. Har'a guyyaa beellama ishee ta'uusaa ganamaan yaadate. Isheenis halkan guutuu booyaa bultee har'a ganamaanis

jedhamuu yoo baate gara sa'aatii afurii irratti gara Finfinnee deemtee naannoo sa'aatii boodaa gara biiroo Dr Baayyee dhufte. Dr Baayyen ishee eegaa turuu isaatif isheetti Baayyee aarus amaluma ogummaa isaanii waan ta'eef lolarra gorsa filatanii gorsa bal'aa kennaniif. "Ilaa Sabrii hanguma ati biyya kana keessa turaa deemtu duuti gara keetitti as siqaa deemti. Kanaaf daftee mala baasutu sirraa eegama. Ilaa maaloo adaraa keen hin usin maatii keetis hin gaddisiisin..."

"Meeshan yoo cabe meeshaa birootu bitama. Namni yoo du'e immoo nama biroo bituun hin danda'amu. Lubbuun namaa immoo waan salphaa miti. Kanaaf jabaadhu Sabrii..." jedheeti Dr.Baayyen Sabrii gorse.

Wanti ta'aa jiru Sabriif qormaata ta'eera. Asiin maatin qilleensarra ishee oofaa jira. Haatishee kunoo dhimma isheetif jecha maraachuf deemti. Dhimmi Badhaasaa fi Namarraa gama biraatin ishee cinqaa jira. Jidduu kanatti nageenya dhabdeerti. " bara bofti nama hidde lootun nama sodaachisa" jedhan. Sabriin jiruu keessa hin jirtu jechuun ni danda'ama. "Dr ana maalif na sodaachiftan. Ani du'a hin sodaadhuu bar! Yoo dandeesse qoricha umrii koo dheeressu kana dhiisii kan takkaan na garagalchu naa kenni. Na ga'eera ani amma kan barbaadu du'uudha. Nan du'aa! Du'a naaf wayya" jettee wareerte,Sabriin. Sabrii ati intala xinnoodha. Umrii kee kanatti Sabrii kutuun sirra hin jiru . wanti yeroo ammaa kana si qunname gaarii ta'uu dhiisuu danda'a. Addunyaan tuni akka lukkuuti. Kaanif hanqaaquu buusti. Kaanitti kusii buusti. Kunimmoo waanuma jiru, nama kamiiyyuu qunnamuu danda'a. hanga addunyaa wal xaxaa tanarra jiraannetti nuti kan yaaduu qabnu maalif rakkoon nu qunnamee osoo hin taane rakkoo nu qunname kana keessaa akkamitti moo'annaadhan baana kan jedhu ta'uu qaba. Kanaaf Sabrii kan sirraa eegamu Sabrii raruu osoo hin taane dhakaa hin fonqolle fonqolchitee

lubbuu kee baraaruf yaaludha. Rakkoon kunimmoo gaaf tokko akka darbu hin shakkin. Adaraa kee Sabrii jabaadhu. Ormatti ilkaan hin mul'isin. Firatti fuula hin gurraachessin. Hamaa akka hammeenyatti hin fudhatin waan gaarii inni qabu yaadi. Hundatti seeqii lubbuu kee baraari....." jedhee gorsa guddaa kenneef Dr Baayyen Sabriidhaf.

Dhibeen Sabrii itti cimaa dhufeera. Harmeen ishees namaa fi lafa waliin gahuu itti fufteerti. Ol kaa'an malee ol kaatanii maal fuudhu? Kunimmoo du'a gara Sabriitti Fiigsisaa jira. Wantoonni bitaa itti galaniiru. Dhukubni mataa ishee jalqabeera. Kana biraan keessi ishee nagaa hin qabu. Sabriin mataanshee amma abdii kutteerti. Amma sodaa guddaatu keessa isheetti dhagahamaa jira.

Takkaan osoo nama ishii jaalatuu fi hin jaalanne illee addaan baaftee hin beekne addunyaa kanarraa darbuunshee ishee guba. Taanin barnoota ishee kan waggaa meeqa itti ifaajaa baate osoo eebba geessee hin gammadin hafuun ishee baay'ee ishee gaddisiiseera. Eebbisaa, Badhaasa, Namarraa fi namoonni biroo kan biro si jaalanna jedhuun. Kan dhugaan ishee jaalatu eenyu akka ta'e addaan baafachuu hin dabdeenye. Sabriin garuu dhugaan Badhaasaa akka jaalattu ni beekti.

"Dr Ani amma booda addunyaa kanarra jiraachuu waanan danda'uu miti. Kanaaf maaloo doktor yoo jiraate qoricha naaf kennaa. Jiraachuu baannan immoo lilmoo du'aa na waraanaa. Ani kana booda addunyaa kanarra jiraachun koo ana qofaaf osoo hin taane daa'ima garaa koo keessa jiru kanaafis balaadha. Gubaan ani arge kana ilmi koo arguusaa hin barbaadu. Kanumaayyuu lubbuun lama wal bira baduurra ani kophaa koo baduu kootu gameessa. ..." jettee Dr Baayyee akka qoricha isheef kennu kadhatte.

Dr. Baayyeen ennaa kana dhagahu keessa isaatti wantoota wal faallessan lamatu itti dhagahame. Inni duraa mucayyoon tun osoo rakkoo akkasii keessa jirtuu akkamiin wal qunnamtii saalaa gooti. Sanuu ammo wal qunnamtii saalaa of eeggannoo hin qabne. Kana biraan kaadhimni ishee biyya biroo akka jiru oduu gurraa qaba. Aariitu itti dhagahame. Sagaagaltuu wayii fakkaattee itti mul'atte.

Gama biraatiin akii mucayyoon tun kan wanta akkasii keessa seente tarii qarshii ittiin yaalamtu argachuuf jecha dabarsitee of kennitee laata jedhee gaddi guddaan sammuusaa wareere. Addunyaa amma keessa jirru kanatti wal jaalachuurraa wal gargaaruun iddoo fudhateera. Namni namummaa isaatiin kabajamuu dhiiseera. Wanti hunduu faayidaa irratti kan hundaa'edha. Namni namummaa namaaf dhimmamuu dhiisee faayidaa ofii argatu, gammachuu yeroo gabaabduu qofarratti xiyyeeffateera. Kana fi sun sammuusaa keessa dhufus amaluma ogummaasaatiif jedhee wantoota lamaanuu baasee dubbachuu hin barbaadne. Calliseetuma gorsaa fi mariisaanii itti fufsiise.

" Ilaa Sabrii ati abdii hin kutin malee ulfi uumame kun nagayaan dhalachuu ni danda'a. wanti guddaan at godhuu qabduu fi sirraa eeggamu yoo jiraate kunuunsa barbaachisaa taasisuu fi of eeggannoo cimaa qofa godhuufidha. Hanga danda'ameen immoo deemsi ati gara biyya alaatti gootu saffisuu qaba. Kana bira kan darbe waa'en ulfa uumamee waan si yaadchisiisu hin qabu. Ati garuu jabaachuu qabda. .... " Jedhee ammas haaluma baratameen gorse, Sabrii.

Sabriin baay'ee dhiphatterti. Imimmaan ija ishee keessaa roobaa jira. Doktirris waan fuudhu fi gadhiisu wallaaleera. Keessattuu osoo yaala argattee lubbuun ishee baraaramuu osoo

danda'uu hanga ammatti gara yaalaa olaanaa deemuu dadhabuun ishee isa gaddisiisaa jira. Kun hin gahu jedhee ulfaa'uun ishee immoo yaaddoo biraa keessa isa seensisaa jira. Jechoonni abdii kutattee isheen dubbattu kunniin immoo Dr Baayyetti hadhaadha.

Osoo danda'ameefii dhagahuu hin barbaadu. Sabriin hoospitaala Eebbisaa waliin deemte. Hanga isaan kana hunda biiroo keessatti waliin mari'atan inni bakka keessummaan boqotu taa'eti imimmaan isaa harcaasaa waaqa kadhata. Dr Baayyen nama isheetti dhiyoo tokko ishee gaafannaan akka Eebbisaan ala jiru itti himte. Kanumaan Doktorichi Eebbisaa waame isa gorse. " Eebbisaa mee yoo dandeesee lubbushee qaqqabi. Baraaruu hin dandeessuu? Mee anumatu siin jedhee intala tana lubbushee baraari. Mee waan tokko uumii lubbuushee baraari. Mee Eebboo seenaa hojjedhu...." Jedheen Eebbisaadhan. "Dr ani gama kootin waanan danda'u hundaan ishee faanan jira. Fakkiiwwan egizibiishiniidhaaf qopheesse jiru isaan hunda isaanii gurgureen ittin yaalchisa malee callisee hin ilaalu." Jedheen. Eebbisaan hanga ammaa fakkii tokkollee gurguree hin beeku. Amma garuu hunda isaanii gurguree Sabrii ittin yaalchisuuf Dr Baayyee biratti waadaa seeneera. " homaa hin shakkin waanan jedhe nan godhaafii doktor" jedheen Eebbisaan Dr Baayyedhaan.

Dr Baayyenis irra deebi'ee lamaan isaanii wal biratti gorsee lamaansaanii wal fudhatanii gara mana isaanii qajeelanii gaafuma san Adaamaa dhaqan.

********

Obboo Kumarraan qeerrensa madaa'e ta'eera. Wantoonni inni dura gaariidha jedhee ture kallattii jijjiirataniiru. "Anaa booyuu heduu jabbiin narra dhaabbatte jedhe mucaan" jedhan. Obboo

Kumarraan durumaa amantaan isaan durba oromoo irratti qaban , Badhaasatu hanga tokko isa jijjiire malee gaarii hin turre jechuun ni danda'ama. Sababa kana argachuun isaa immoo ejjenno isaa duriitti isa deebisuu oolaa? Shakkuudha. Obboo Kumarraan ganama barii barraaqatiin hirriibaa ka'eetin kan inni jidduu kana iddoo hojii deemaa ture. Har'ammoo akka duraa ganamaan ka'ee bakka hojii osoo hin ta'in kutaa Badhaasaa faati kan inni deeme. " si gurbaa Badhoo dhageessaa ka'i gara Ameerikaa! Gara barnootaa naaf deemi. Barnoota. Barnoota dhaqi. Guyyaa lama akka as hin bulle jedheen. Badhaasan aarus abbaasaatti hamaa dubbachuu waan hin barbaannef qofa; "Tole aabbaa, garuu isan dhufeef akkamittin osoon dhumasaa hin beekne deebi'ee deema?" jedheen. "Ilaa ilma koo inni amma raawwateera. Dhimmichi ishee amma booda mana kanatti ka'uu hin qabu.

Osoma ta'eeyyuu ani Kumarraan sababan 'diqaalaa' ormaa itti guddisuuf hin qabu." Jedheen ejjennaa isaa tottolchachaa.

Namni haa odeessuu qilleensi beekamuu baatus waa'ee ulfaa'uun Sabrii Obboo Kumarraa bira ga'eera. Kun immoo caalatti obboo Kumarraa aarsuu qofa osoo hin ta'in ija ittiin Sabrii ilaalaa ture sanas of taajjabanii ture. Kanaaf akka isaatti kana booda ija ishee arguu hin qabu ejjennoo jedhurra gaheera. Waan badhaasaan jedhu beekuu baatullee.

Badhaasan daqiiqaa muraasaf takka morma gad cabsee lafa ilaalaa erga turee booda, kutaa sanaa bahee ala balbala afoo taa'e. Ennaa inni gad bahu Namarraan duubasaa gadi bahe. Namarraa harka qabee bakka taa'uu ol kaasee kutaa boqonnaa mana guddichaa seenanii waliin taa'anii mari'achuutti ka'an. Namarraan balleessaa isaa dhokfachuuf jecha dubbii cuccufaa ture. "Ok! waa hundaa dhiisi ati ulfaa'uu ishee ni beektaa?" Namarraatu

Badhaasaa gaafate. Ilaa Badhaasaa jalqabumaayyuu ani haamilee keetif gaarii miti jedheen malee isheen mucaa qalama dibu tokko waliin jalqabuushee beekanture. Ulfaa'un isheemmoo sirriidha. Osoon wanti kun waan akkasiitii hindhufin siin jedheera ta'ee siifis ta'ee obboo Kumarraaf gaarii waan ta'u natti hin fakkaatu. Gurbichaaf immoo gatiisaa nan kennaafi, akkasitti isaaf hin sifaa'u..." jedheen ammas irra deebi'ee Badhaasadhaan.

Namarraan Eebbisaa kan miidhu sababa Badhaasaatf osoo hin taane, isa dursee Sabrii waliin jaalala jalqabuu isaatin.

Osoo isaan haala kanaan taa'anii mari'atanuu obboo Gulummaan jaarsolii sadi qabatanii gara mana obboo Kumarraa ol seenan. Namarraa fi Badhaasan rifatanii yoo obboo Kumarraa bira dhaqan obboo Gulummaa fi Jaarsoliin sadaan namallee osoo hin hayyamsiisin ol seenanii manatti ol seenan. Ennaa kana argu obboo Kumarraan " Abboo maal godhuu mana koo dhufte? Bahi mana kootii.yoo seera sodaatte adaraa seeraa mana kootii bahi...." Jedheen. Obboo Gulummaan osoo jaarsoliin waan tokko hin dubbatin " obboo Kumarraa balleessineerra. Intalattiin nu balleessiteerti. Amma booda waa'ee maatii kootii natu itti yaada. Takkittii tana dhiifama nuuf godhaa adaraa waaqaa lafaa...." Jedhee dhiifama gaafate obboo Gulummaan.

Yeroo kana obboo kumarraan aaridhaan lafaa ol ka'ee " Namichannana yoo nan baha jette nagayaan mana kanaa bahi. Hin ta'u jennaan gatii kee argattee baata. Osoo salphinni sirra hin gahin mana kanaa bahi har'a. Bahi har'a kaa mana kanaa saree. Namni okkotee ormaatitti marqate duguuggaa hin argatu" jedheen. Bahi amma dafiitii mana kanaa. Sareen bakka ofii teesse nama teechiftii" jedheenii itti wareere. Jaarsoliin sadaan osoo homaa hin dubbati garagaranii deeman. Obboo Gulummaanis isaanuma duuba qajeele.

"Ilaa dhageessaa obboo Gulummaa namichi baay'ee aaree jira. Namni aare immoo dhiifama namaaf godhuu mitii tarkaanfii akkamii namarratti fudhachuu akka danda'u beekta. Kanaaf amma yoo dandeesse osoo fuula isaa fuulduraa fagaattee siif wayya malee amma osoo dhiifama maal maal jettee dhama'uu baattee, yeroo keessanis balleessuu baattee siif wayya...." Jedhee nama obboo Guulummaa gorsu fakkaatee sodaachise. Osoo deebii hin kenniniif achii bahee karaasaa qajeele obboo Gulummaan.

Obboo Gulummaan konkolaataasaa gara mana dhugaatiti kan inni qajeelche. Ganamaa hanga galgalaa dhugaa oolee halkan keessaa sa'atii 11:30 tti jabeenya konkolaataatin mana gahe. Ennaa inni balbala alaa bira gahee 'kilaaksii' konkolaataa afuufu aaddee Ibsee fi Sabriin rifatanii fiiganii bahan. Gatantaraa konkolaataa keessaa bahe. Yoo inni kufuuf jedhu Sabriin dhaqxee qabde. "deemi. Deeminarraa!" jedhee itti iyye. Rifattee fiigdee biraa deemte.

" Turi natu si qabaa" jettee haati Sabrii dabaree isheetin qabuu dhaqxe. Ishees arrabseeti ofirraa ari'e. lamaan isaanituu dubbiin bitaa itti galee osoo dhaabbatanii ; obboo Gulummaan gatantaraatuma gubanii mana bira gahan. Mee turi amma qabeen ol seensisaa jettee Sabriin yeroo lammaffaaf bira dhaqxe. "Deemi narraa siin hin jennee maal goota narraa ? lammaffaa akka na cinaa hin geenye. Waan tokko sitti himuu?" yoo inni jedhu aaddee Ibseen Sabrii kutaa kee galii ciisi ati mataan si dhukkubaa jetteen hoollachaa. Miira machiitin iccitii durii baasa jettee sodaateti kan hoollattuuf. " amma booda akka na bira hin dhufne maalif beektaa?" miira machiitin haasa'a. Aaddee Ibsee rifaatun ishee liqimseera. Miira machiitin maal jedhinna laata jedhanii sodaataa jiru lamaan isaanituu. "Ati deemi gara kutaa keetii" jetteen sabriidha. "Waan tokko sitti himuu? A.. ati intala

kootii miti. Deemii abbaa kee barbaaddadhu. Ani abbaa keetii miti." Jedheen gatantaree gara manatti ol seene.

"Dhugi dhugaa dubbattaa" jedhuu kana kaa. Haati Sabrii rifaatuu hamma kanaa bara jireenya isaanii keessatti rifatanii hin beekan. " dhiisi ati ni sobaa! Machaa'eti kana odeessaa ati callisi. Inni machaa'etii ati kutaa kee galii ciisi mataan si dhukkubaa. ...." Jettenii Sabrii kutaa isheetti ol galchite.

Hiibbon yeroo dheeraa sammuu ishee keessa deddebi'aa ture har'a ifatti ba'ee iccitii waltajjii ta'eef,Sabriidhaf. Waa'ee wantoota darbanii yaaduu hin barbaanne. Gaaffin gaaffii jiraachufi jiraachuu dhiisuu qofa. Waa dubbachuu hindandeenye. Jechoonnis hin jiran. Fiigdeti sireerratti lafaan of dhoofte. Saffisaan kutaashee cufattee waan ittiin of ajjeeftu barbaaduu jalqalde. Homaa dhabde. Gadi ilaaltee ol ilaltee dhabnaan aarii guddina gadi gombifamtee booyichatti kaate. Wanti haaran uumame hin turre.

Osoma boochu yaadni tokko dhufeefi. Kutaa san keessa wanti nama ajjeesuu danda'u , kiniinii Dr Baayyen akka ittin umriishee dheeressitu kenneef sana hanga ajejamuu ol fudhachuudha. Isuma goodhuuf kaate. Kurree meeshaa kiniinichaa bantee kiniinii baay'ina qabu al tokkoon harkarratti naqattee yoo ishiin dhudhahuuf jettee, yoo isheen dhudhahuuf kaatu aaddee Ibseen balbala kutaa ishee bananii ol seenan. Akka isheen irratti hin barreef jettee daftee gadi gombifamte, sireerratti. Akkuma barame waliin booyanii yoo dadhaban; "harmee har'a yeroo dhumaatif na bira buli" jetteen Sabriin ija mararteetin haadha ishee ilaalaa. " Tole saree too" jetteen aaddee Ibseen osoo waan isheen jettellee hin dhaggeeffatin. Dhumarra lamaansaaniyyuu dadhabnaan harmeen ishee sossobdee waan

hundaa dhiisiftee akka raftu gootee ennaa biraa deemtu xiqqoo boqannaa fudhachuuf gadi ciifte.

*************

Eebbisaan ennaa gara manaa galu waan qadaadee deeme qadaadaee hin arganne. Shirri irratti dalagamee jira. Akkuma mooraa ol seenen yoo fiigee balbala manaa bira gahu balballi inni cufee deeme banaadha. Furtuu ilaallan cabeera. Yoo inni maaltu jira jedhee sodaachaa ol seenu namnis meeshanis hin jiru. Ibsaa ibsee ilaale. Meeshan manaa tokkollee hin tuqamne. Fakkiin inni waggaa baay'ee kaasee egizibiishiinif qopheesse tokkichillee osoo hin hafin fudhatameera. Olii gadi fiigus homaa fiduu waan hin dandeenyef bariisaa waajjira poolisiititti beeksisuun alatti wanti inni uume hin jiru.

Namarraa fi Gamteessan mana Namarraa kan Finfinnee taa'anii mari'atu. Mana kana erga Badhaasan Biyya Ameerikaa deemee booda dafqa abbaasaatin kan bitate. Dubbichi dubbii yakkaa ta'uusaa haasaa isaanirraa beekun nama hin rakkisu. Keessattuu dhimma Sabriitin wal qabatee Namarraan Eebbisaa jibbuu isaatirraan kan ka'ee fi Gamteessan hiriyyaa Eebbisaa dhiyoo ta'uusaatin kan ka'e fakkiin isaan ilaalaa irratti haasa'an kun kan Eebbisaa jalaa hatame ta'uu hin oolu nama jedhisiisa. Gama Gamteessatiin yaadafii cinqiitu irraa mul'ata. Mallattoo sodaatu irraa dubbifama. Egaa Namarraa kan naan jette hunda hujeera. Kan hafe yoo jirraate horii waadaa seente kaleessuu qofa." Jedheen

Gamteessan Namarraa ija keessa ilaalaa. Dhugaatii fuuldura jiru unachaa giiphii isaa kan qomaa keessaa qarshii kuma lama fuudhee itti kenne. " Ammaaf sigaha natti fakkaata? Yoo hojii hafe xumurtemmoo horiin hafe hundi gara kaazenaa

keetii gala jechuudha." Jedheen. Gamteessan aaridhaan gubatee "hin xiqqaatuu" jedheen qarshii itti kenname lakkaa'aa.

"Ilaa Namarraa isan hanga ammaa huje qofa naaf kenniitii na gaggeesi. Ani amma booda homaa hujuu hin barbaadu" jedheen. "Dhageessaa?! Amma booda itti seenteerta. Duubatti deebi'uun hin danda'amu. Gara fuulduraa malee. 'Qeerrensa eegee hin qaban, qabanimmoo gad hin dhiisan ' OK'' jedheen Namarraan. Amma dafiitii hojii dabalataan siif kenname hojjedhu jedheenii bakka inni taa'utti dhiisee biraa lufe. Namarraan fakkiiwwan Eebbisaan umriisaa guutuu kaasaa turee fi Egzibiishiniif qopheesse hunda kan gama Gamteessatiin hachisiise Eebbisaa miidhuuf qofa osoo hin taane Sabriin akka biyya alaa deemtee yaalamtuuf fedhii dhabuu isaa irraa kan ka'eedha. Kunimmoo karaa inni itti ishee harkasaatti kuffisuuf yaalu keessaa isa duraati. Qarshii itti agarsiisee waan fedhiisaa raawwachuuf. Adeemsi kun milkaa'ees milkaa'uu baatees inni karaa jalqabe itti fufeera.

Badhaasan amma gara biyya alaa deebi'ee deemuf. Sana dura garuu hojii manaa hojjetee deemuu qabutu jira. Sabriif furmaata kennuu. " ofiif hin nyaatu, namaaf hin laatu kormaan hindaaqqoo foon mataatti baata" akka jedhamu san ta'uurra, achis deemee waan nagaa hin argannef ammuma dhuma Sabrii ilaalee deemuu akka qabu murteesse. Kanaaf immoo qorannoo, qo'annoo barbaacha, iyyaafannoo .... Jalqaba eenyummaa dubartiittii ji'a jahaan dura Buufata xiyyaaraa booletti isa waamtee beekuu..... barbaacha fi iyyaafannoo guddaan booda naannawuma buufata xiyyaara Boolee san hoteela dassaalenyi lakkoofsa lama keessa 'maltipilii' akka hojjettu bira gahe.

'Maltipiliin' afaan isaanitii shamara hoteela keessatti hojii keessummeessummaa hojjettu taatee kan sa'aatii barbaaddetti hojii biizinasii hojjettu fi mana hoteelichaatin immoo mindaa

xiqqoon kafalamuuf jechuudha. Hojiin kun biyya kanatti baay'ee kan hin baratamne ta'us yeroo ammaa kana biyyaa keenyattis baramaa dhufeera. Keessumattuu magaala finfinnee iddoowwan adda addaatti amma baratamaa dhufeera. Keessumattuu shamarran keenya haala kana keessatti argaman dabalaa deemuun isaanii bultii namoota hedduu hikkachaa dhufuu fi namoonni biyyoota adda addaa irraa sababa adda addaatif gara biyya kanaa dhufan maamiltummaa wantichaa jabeessaa jiru.

Badhaasan akkataa itti himameen dhaqee argatee gatii walii galanii gara kutaa kireeffateetti waliin deeman. Isheen kanuma fiigde sireerratti lafaan of dhooftee. Ennaa isheen uffata ofirraa mulquu jalqbdu dhaabbateetuma ilaaluu itti fufe.

"Heey maal eeyda sa obboleeyssoo" jetteen surree gabaabaa uffatte baafachaa.

" har'a si waliin buluu kootin dura ilma koo kan duraa naaf kenni." Jedheen ija keessa ilaalaa.

"Ilma maalii" jetteen hubattee ilaalaa.

"Ilma koo kan abbaa koo na agarsiistu malee jedhee si rakkise" jedheen

"Lakkii ani ilma wayiituu hin qabuu. Yoo niin rafa jette koottu ufirraa rafi yoo ta'uu baate naan maltu na naqe niin deemaa herrega tiyya naa hanni" jetteen.

" Dhageessaa" jedheen fuula isaa jijijjiiree. " ammantana ilma koo fiduu baannaan reeffa keetu mana kanaa baha." Jedheen. Rifaatudhaaf bakka seentu dhabdeerti. Sireerraa ol kaatee

" Ilma ha maalii fidi naan jetta saa" jetteen

"Nan yaadannee? mee sirriitti na ilaali. Ji'a jaha dura buufata xiyyaara booletti ennaan an xiyyaara seenuf jedhu ilmi kee abbaa koo natti agarsiistu malee jedhee waan na rakkiseef ilma kee narraa fudhu naan hin jennee " jedheen. " Amma kunoo ilma koo fudhachuu dhufeera. Naaf kenni" jedheen.

Amma yaadatterti garuu himuu hin barbaanne. Keessi ishee gaalee jira. Akkamitti bira gahuu akka danda'e enna yaaddu lafatu mareeni. Ta'u waan fiddu hin qabdu. Addunyaa kana akka ofii feetetti osoo hin taane akka isheen si keessummessitetti waliin jiraattaa jette keessa isheetti. Hundaafuu malli harkaa badeera.

" lakkii anaa mitii ha akkas siin jedhe" jetteeni loqoda harargeeti dubbatti. " Dhimmi amma nuti irra jirru kun dhimma wal ganuu fi wal amanuu osoo hin taane, dhimma ilmaa fi abbaa walitti fiduuti. Kanaaf immoo ilmoo koo hin fiddu taanan cuubee kanaan si waraanen asumatti si ajjeesse deema" jedhee cuubee bakka ol kaa'ee itti luqqifate. "haay hayaa ha sitti himaa" jetteen. "Dhugaasan sitti himaa na dhaggeefadhu" jetteen. "An kan dhufe naannaya harargee irrayi kan hojjedhu maal akka ta'ee atuu argaa jirta. Ani sis ta'ee ilma kee hin beeku. Guyyaa san akkas haa na godhe qarshiidha bitameeni. Akkuma argaa jirtu jiruu keenya qarshii argachuu fi argachuu dhabuu irratti kan hundaa'edha. Yeroo sanatti maamila tokkon qabaayyu isatu akkas na goosise...."

"Maqaan isaa Namarraa jedhama. Inni qarshii hedduu naaf kafaleeti akkas godhi naan jedhe. Achumaanan jedhe. Namichi yeroosan na waliin turellee basaastuu isaati. Ati yoo qarshii kenniteef waan ati barbaadde sii dalaga..." jetteenii waa hundaa

itti himte. Badhaasan hanga Barbaaduu ol raga argate. Kana maraa kan hojjetemmoo Namarraa ta'uunsaa immoo isa kofalchiise. Kolfa ganamuu. Kan inni hiriyyuummaarra darbee obboleessa kooti jedhuun yoo shira akkasii isarratti hojjetu. " Ciisii na eegi jedhee kolfaa mana dhiqannaa deemee yoo inni dhiqatee dhufu isheen qullaa ishee ciiftee eegde. Bakkuma isheen ciiftutti addunyaa kanarraa yeroo dhumaatif ishee gaggeeesse bahee achii deeme. Teessowwan Namarraa keessaa tokko jalaa hir'atteerti jechuudha jedhee osoo odeeffannoon jalaa hin bahin warra hafan bira gahuuf ariifatee Adaamatti deebi'e.

Tarkaanfii lammaffaa Eebbisaarratti fudhachuu isaatin dura Sabrii dubbisuu yaalin godhe osoo hin milkaa'iniif hafe. Sabrii argachuuf waan heddu yaalee ture garuu hin milkanoofnefi. Kun sababa lamaaf yoo ta'u inni jalqabaa Sabriin eyyamamtuu ta'uu dhabuu isheeti. Inni kuun innumtiyyuu soda keessa jiraachuu isaa ture.

Guyyaan eebba Sabrii gaheera. Isheen waa'ee isaatuu yaadachuu hin barbaanne. Garuu hiriyyoonni ishee waan ishee rakkisaniif gaafa guyyaan tokko hafu Finfinnee deemte. Wanti gammachuu jedhamu jiraachuusaa yaadumaanuu irraanfatterti. Qofashii deemtee, kophaashii eebbifamtee, osoo nama tokkoon wal hin qunnamin guyyuma eebbaa san Adaamaa dhuftee kutaa ishee seentee waraqaa adii irratti qubeessadhaan'CONGRATULATIONS' jettee barreeffattee duurgoo qabsiifattee, kiboordii kutaa ishee keessa jiruun muuziqaa taphachaa dabarsite.

Yeroo lammaffaatif Sabrii argachuuf yaalii guddaan inni taasise milkaa'efii Badhaasan Sabrii argatee waa'ee Namarraa fi Dubartittii buufata xiyyaaraa Boolee itti himee lamaansaanii walitti maramanii boo'anii erga wal mararfatanii booda gufuu

biraa akka qulqulleessu itti himee osoo waa'ee lamaansanii homaa hin haasa'in akka bilbilaan wal argan itti himee biraa lufe. Guyyaa guutuu mana keessa oolee galgala 'duruyyee' lama qarshii baay'ee kafaleefii akka isaan Eebbisaa fi hiriyyaa isaa ajjesan goosise.

Ennaa du'a Eebbisaa dhageessu Sabriin nan du'a jettee qabaa gad nadhiisaa jette. Badhaasan guyyaa sadaffaa bilbileefii wal argan. Du'a Eebbisaa akka waan hin dhageenye fi afaan isheerra dhagaheetti; " homaa miti an siif jira" jdheenii jajjabeessuu yaale.

Badhaasaan Eebbisaa kan ajjeesise waan Eebbisaan Sabrii gowwoomsee, osoo ishee jaalallee qabdu daba akkasii irratti raawwate se'eeti. Ennaa dhugummaa dubbichaa dhagahu garuu gaabbii fi gadda cimaatu itti dhagahame.

"Badhaasa ani amma booda siif hin ta'u. yeroonsaa darbeera. Ani siif hin ta'uu na dhiisi. Kana biraan immoo hojiin amma hojjechuu qabu tokkon qaba. An abbaa koo hin beeku, Abbaa koon barbaada, eenyummaa abbaa kootii beekun qaba. kanaa mee atimmoo na dhiisi " jetteen imimmaan ishee harcaasaa. Akka homaa rakkina hin qabnee fi yoomimmuu akka ishee jaalatu itti hime. " Ani ulfaa bari" jetten caalatti booyicha ishee sagalee ol kaaftee dhaggeessisaa. Badhaasanis amma imimmaan isaa cobsuu jalqabeera. " Yoo taate maarree. Jaalatteetii miti bar kan ulfoofte. Osoo wanti kana caaluu dhufeellee sitti hin muufadhu. Kunimmoo waanuma guyyaa guyyaa shamarran keenyarratti uumamu. Meeqatu nama ijji hin agarre gudeedee dheeffee bada. Meeqatu qarshii xinnoodhan shammarran keenya gowwoomsee erga waan barbaadu argatee booda hudduu kee dhungadhu jedhaan. Mee sirriitti waan shamarran keenya guyyaa guyyaadhan ta'aa oolu hubadhu mee. Dhimma eenyummaa keetin walqabate immoo walumaan itti

fufna eenyummaa kee eenyummaa kiyya waan ta'eef walumaan barbaanna dura garuu ati nama ta'uu qabda." Jedheenii wal haammatanii booyutti ka'an. Boodarra wal fudhatanii biyya Ameerikaa akka deeman walii galanii gargar bahan.

Dhibeen Sabrii ammas itti cimaa dhufeera. Yeroon dahuumsa ishees gahuuf ji'oota sadi caalaa hin hafne. Gama biraatin Badhaasan du'a Eebbisaa fa'a waliin wal qabatee waan shakkameef poolisoonni qorannoof isa barbaadaa jiru. Hanga Finfinneetillee faana bu'anii barbaaduu eegalaniiru. Gaafa tokko ennaa inni Finfinnee naannoo Batskaana gioorgisiitti yeroo inni Sabrii kiliinika olaanaa Araadaa gioorgisitti Sabrii ilaalchisee deebi'uuf deemu iddoo soodduun Atse Miniilik jiru sanatti poolisoonni isa qabanii mallatteessisanii gadhiisan. Osoo kun akkanaan jiruu inni piroosasii lamaan isaanii xumuree biyya Ameerikaa deemu qophii xumuraa jira. Borumtaa yoo isaan biyya Ameerikaa deemuf jedhan Namarraan mana Badhaasaa kan naannoo ganda haaraa jiru dhaqee fakkiiwwan babbareedaa qopheessefii kennaa kennefi. Walumaan taphatanii Badhaasan Namarraan akka isa bira bulu erga taasisee booda yeroo hirriibni isa fudhatu eegee hudhee addunyaa kanarraa yeroo dhumaatif isa obbaafachiise.

Gaafa isaan Sabrii waliin gara finfinnee deemuf jedhan poolisoonni dhimma Eebbisaa fa'aatif isa barbaadaa waan turaniif qabanii isaan deebisanii Badhaasaa gara waajjira poolisii qabanii deeman. Sabrii meeshaa fuutee yoo mana Badhaasaa deemtee ol seentu reeffi mana keessa jira. Akka hin iyyineef situ ajjeese akka jedhamtee shakkamtee mana hidhaa dhaqi jedhamtu ni beekti. Furtuu balbaalaa immoo waan hin cufamneef namni biraa ajjeesee deemuu hin oolu jettee itti hiqxee ilaalte. Reeffa Namarraati. Giiphiisaa ilaalte. Qarshii abbaa dhibbaa fi abbaa shantamaa baay'ee, boorsaa giiphii fi suurawwan

shamarranii baay'ina qabu, waraqaa dhiigan laaqamee dhiigan irratti jecha "NA IRRAANFATTEE" jedhu ofirraa qabu argite. Yeroo daa'imummaa isheetii kaasee waa'ee waraqaa sanaa dhagahaa waan guddatteef waraqaa san qofa fudhattee gara manaatti qajeelte.

Akkuma mana geessennis waraqaa isa dur biiroo obboo Gulummaa keessaa argame sana harmeeshee gaafattee wal biratti ilaalte. Wal fakkata. Yoo obboo Gulummaan dhufee waan kana xiinxaluu yeroo san Namarraan waardiyaa waajjirichaatin waliigalee haaloo abbaasaa bahuuf qarshii san furtuu tolchisiisee jala hate. Jechicha kan barreessefis yeroo obboo Gulummaa abbaa isaa ajjese sanatti inni mucaa xinnoo waan turee obboo Gulummaan waan inni wanticha hin beekne itti haa faakkatu malee inni beekatu akka inni hin beeknetti waan isa rakkisaa waan tureef yoo ta'u Namarraan osoo Milkaa'efii Sabrii waliin jaalala jalqabeera ta'ee haadha mana godhachuuf osoo hin taane ishee ulfeessee ishees ilmoo ishees iddoo tokkotti ajjeesee qarshii miliyoona sadeen san obboo Gulummaadhaf deebisuuf ture. Obboo Gulummaa fi abbaa Namarraa dur waajjira tokko keessa ka waliin hojjechaa turan yoo ta'u sababa abbaan Namarraa Qarshii isaatti fayyadamuun obboo Gulummaa hacuucaa tureef obboo Gulummaanis carraa fi yeroo eeggate bakka bashannanaa tokkotti reebee ajjeese. Egaa yeroo sana kaa Namarraa yoo guddate Mucaa Umrii Afurii waan hin caalleef obboo Gulummaan ni beeka jedhee yaadee hin beeku. Namarraan mataansaa akka ilma nama sanaa ta'e hin beeku ture.

Obboo Gulummaan Namarraan ilma nama sanaa ta'uu ergasii gaafa bakka reeffaa Sabrii waliin deemanii waraqaa eenyummaa isaarra maqaa abbaasaa ilaalanii ture. Gaafni dhugaan kun itti bahemmoo guyyaa kudha sadi guyyaa qiddus

igzaabiheer aab ture. Obboo Gulummaa guyyaa san guutuu waaqayyoo galateeffachaa oolee borumtaa halkan keessaa sa'aatii Saddeetitti obboo Gulummaa fi Rabbirraan reeffa Namarraa bosona Goorotitti gatanii qarshii san hundaa fudhatanii gara mana galan.

Akkuma Namarraa bosona keessatti gatanii galaniin obboo Gulummaan gadda cimaa keessa galuun booye. Booyicha xiiqii,booy'icha onnee isaa tuqe. Jiruusaa keessatti yeroo hedduu yakka hojjeteen mana amala sirreessaa keessatti hidhameera. Yakki inni hojjetee bira hin gahamin immoo kana caalaa baay'ina qabu. Ammas fuuldura isaatti waan wal fakkaataatu isatti mul'ataa jira. Osoo hin jaalatin lubbuu namootaa warreegaa ture. Kana kan godhe garuu barbaadee miti. Ofiif jiraachuuf jedhee lubbuu lammiisaa balleesse. Sababa inni beekees osoo hin beekin uumeen lubbuun namootaa badeera. Ammas baduuf deema. Yeroo dhumaatif kan inni har'a booye. Amma booda jiraachuuf haamilee hin qabu. Garuu callisee deemuu hin barbaanne. Mana hojii obboo Qalbeessaa deemee. Erga du'uunkoo hin hafnee jedhee isas galaafatee,...

**Yaa garaa koo**

Sitti guutuuf jedheen

Bool'a sagal lixa

Dirqama keetifan

Qaama ciree offixa

Sodaa keetif jedheen

Ormaafi firat duta

Maaloo yaa garaa koo

Maalumaaf na nyaattaa

Iddoo argattee nyaattee

Kan koo busheessitaa

Hunduma tiffattee

Ba'aan na eelchitaa

Qaama koo fakkaattee

Maaqaa koo na nyaattaa

Jedhee barreessee ofiifis addunyaa kanarra lammaffaa jiraachuuf haamilee dhabe. Abdii dhabe. Sababa isaatiin dhiigni lammii isaa hurufatti dhangala'ee sababa inni too'annaa poolisii jala ooluu hin barbaannef qofa baduuf deema. Reeffi namaa allaattin akka nyaatamu godhuunsaa nagaa isaaf kennuu waan hin dandeenyef wadaroo ofii biteen kutaa mana hirriibaa isaa keessa seenuun yeroo dhumaatif addunyaa kana irraa of hiike.

Guyyaa awwaala obboo Gulummaa waan haaraa tokko keesummeese. Gaaddisee gama tokkoo abbaashee guyya itti barte yoo ta'u gama biraatin guyyaa itti ishee nama abbaa buddeenaa ishee itti beektedha. Guyyaa kanatti gaaddisee waa'ee Namarraas dhugaasaa bartee jirti. Wanti guddaa ishee gammachiise immoo garuu Sabrii obboleettii ishee ta'uushee baruusheeti. Obboo Turaan abbaa manaa haadha Gaaddisee yoo ta'u obboo Gulummaan jalqaba teessoo isaa kan turte ta'u Gaaddiseen intala isaan waliin argataniidha.

Badhaasan wajjira poolisii osoo jiruu Sabrii dhibamteerti jedhamee waan waamameef poolisii tokko walii akka deemee mana yaalaa geessu taasifame. Hospitaala geessee isheen waan sirritti dhukkube fakkeessee yoo inni gargaartu doktaraa hidhee uffata ishee Sabriitti uffisee poolisicha gowwomsee achi badanii finfinnee bulanii ganaman ka'anii gara biyya Ameerikaa deemuf buufata xiyyaara Boolee ennaa ga'an poolisiin achitti isaan eegee qabamanii deebi'an. San booda Badhaasan gara mana amala sirreessa, Sabriin immoo gara maatiisheetti ergamte. Edaa jarri hin beekne malee sirnichatu lammii wal nyaachisiisee gumaa isaanii dhoksaa ture. Ammas kunoo Gumaan Namarraa dhaalameeraa malli maali?

* Sabrii fi Badhaasan deebi'anii wal arguu laata?

Gumaa Namaarraa eenyutu Baasafi?

.......Kutaan kun xumurame.....

Asoosichi gara fuulduraa kitaabolee armaan gadii harka uummata isaatin gahuuf tattaaffii gochaa jira

Handhuurtuu – kuusaa Walaloo ( Dajanee fi Alamaayyoo)

Haadha Ormaa

Yeroosan

Yeroo gabaabaatti harka uummata kootii ni gahu!!!!!



“Ijoollee hiyyeessaa meeqatu waan barbaade karaa qaxxaamuraan argata. Uffatan an hawwiidhan waxalamuuf san akkuma salphaatti uffatan. Qarshii kana eessaa argatu ” Jedheen yaade. Kan haawwan isaanii Akaayii fi Farsoo gurguran keessayii? Moo kan warri baadiyyaa koboota fi hibbiqii gurguranii erganiif irraa silaa miti. Qarshii kana eessaa argatanii akka isaan ittiin of miidhagsan beekuuf yeroo natti hin fudhanne. .... Anis sirna san keessan gale.” Kitaabicha keessaa kan fudhatame

Asoosicha →

Kitaabni kun amma ana harkaa baateerti. Kana booda keessani. Keessatti anaa fi isin ilaalaa!!!

**Gumdhaalli** kitaaba; kitaaba falaasamaa..."gubataa marqaa, hubataatu arga" jenne mitiiree? waan dargaggoon kun kitaabasaa keessaan nuuf dhaamuu barbaade qaroon ija qaraan, hayyuun sammuu hayyoomeefi dargaggeessi ammoo hubannoo jijjiiramaatiin haaxiinxalu!!

**Beekan Gulammaa Irranaa-Barataa PhD**

**Barreessaafi Barsiisaa**

Hawaasni kamiiyyuu yeroodhaa gara yerootti jijjiirama yeroo sana wajjin wal gitu taasisuun isaa dirqama. Kitaabni Dajanee Gaaddisaatin barreeffames kanuma nutti ibsa. Seenaa, aarsaa jaalalaa, dhiibbaa jireenyaa fi jarmiyaa, imaanaa cabsuu... kitaabni addeessu kitaaba Gumdhaala Dajaneeti. Kitaaba Hawaasni kamuu dubbisuu qabu!!

**Amaaraa Baay'isaa**

**ASTU- dura bu'aa muummee sociology and Social work**

Kitaabni kun dargaaggoota Oromoo dhaabbilee barnoota olaanoo ni onnachiifti. Ogbarruu Oromoofis copha tokko ni taati. Dajaneen kan umrii kanatti hanga kana hoggate, fuulduratti fagoo akka darbatu abdii guddaan irratti qabaataan.

**Dajanee Galataa – MeD**

**ASTU- Barsiisaa Afaanii fi Ogbarruu**

Gatii Qr 35
Price $ 25

Cover page design Dereje sirnessa 0910128955